# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා  ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති  අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ  අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ  අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරුපරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමගම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

පී. එන්. අයිලප්පෙරුම - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්.ඒ. නිර්මලා පියසීලි - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

ආර්.ඩී. විජේවික්‍රම - නියෝජ්‍ය කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සහාය සම්බන්ධීකරණය**

එස්. පී. ඩී. එන්. එල්. සමරකෝන් - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**අනුශාසකත්වය**

වන්දනීය කීර්තිසිරි ප්‍රනාන්දු දේවගැතිතුමා - අනුනායකතුමා (නුවරඑළිය)
ලංකා සභාව

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

ගරු ජේ.ඒ. මිහිරි ද සිල්වා දේවගැතිතුමිය - විධායක ලේකම්, ක්‍රිස්තියානි අධ්‍යාපන
කොමිසම, ජාතික ක්‍රිස්තියානි මණ්ඩලය,
කොළඹ 7

එම්. හේමචන්ද්‍ර පෙරේරා - සහකාර අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ (විශ්‍රාමික)
(ක්‍රිස්තු ධර්මය)
අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

ගෞ. සී. ඩබ්. සී. බාල්රාජ් දේවගැතිතුමා - විදුහල්පති, ශාන්ත තෝමස් විදුහල,
බණ්ඩාරවෙල.

**ලේඛක මණ්ඩලය**

නිලන්ති දීපා ද සිල්වා - ගුරු වෘත්තිය, මෙතොදිස්ත උසස් විදුහල,
පුවක් අරඹ, මොරටුව

එම්. රදීකා සමන්ති මෙන්ඩිස් - ගුරු වෘත්තිය, සාන්ත තෝමස් විදුහල,
ගල්කිස්ස

එම්. රේණුකා දමයන්ති - ගුරු වෘත්තිය, මාවතගම මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය,
මාවතගම

නිලූකා චාමිනී උඩුමුල්ල - ගුරු වෘත්තිය, කිංග්ස්වුඩ් විද්‍යාලය, මහනුවර

ඩී. ග්ලෝරි හෙබ්සිබා - ගුරු වෘත්තිය, ගම්පොළ හින්දු විදුහල, ගම්පොළ.

එම්. පී. සෙල්වනිදි පෙරේරා - ගුරු වෘත්තිය, (විශ්‍රාමික)

**භාෂා සංස්කාරක**

වන්දනීය කීර්තිසිරි ප්‍රනාන්දු දේවගැතිතුමා - අනුනායකතුමා (නුවරඑළිය) ලංකා සභාව

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය හා පිටු සැලසුම්කරණය**

එල්. ඒ. සඳුනි නිලංකා පත්මසිරි - පරිගණක අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**පිටකවරය**

එල්. ඒ. සඳුනි නිලංකා පත්මසිරි - පරිගණක අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# පටුන

පිටු අංකය


1. දේව ස්වරූපයෙන් නිමවුණු මිනිසා 1
2. ප්‍රේමයේ සුරක්ෂිත බව 5
3. නිම නොවන දේව ප්‍රේමය 9
4. පරිපූර්ණ දේව ප්‍රේමය 15

5. ශ්‍රාවකත්වයට කැඳවීම 21
6. මෙහෙවරෙහි පදනම 27
7. අර්ථවත් මෙහෙවරකට යොමුව 33
8. කාන්තා අනුගාමිකත්වය 36
9. ශ්‍රාවකයන්ගේ එඩේර සේවය 41

10. ශුද්ධාත්ම දීමනා 46
11. ශුද්ධාත්ම ඵල 50
12. ශුද්ධාත්මයාණන් තුළ බලවත් මෙහෙවරක 54
13. පිරිපුන් සමාජ මෙහෙවරක 59

14. දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් 63
15. දිරිමත් දිවියකට සවිය 69
16. අගනා දේව දායාද - දරුවෝ 73
17. සැමට සුබසෙත 77
18. උදාර මනුෂ්‍යත්වය 81

19. පංච පුස්තකය 85
20. ආදි පීතෘවරු 90
21. බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - දෙබොරා 96
22. බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - නෙහෙමියා 100
23. බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - ජෙරමියා 107

# 1 දේව ස්වරූපයෙන් නිමැවුණු මිනිසා



**උත්පත්ති 1:26-27, 2:9**

අලුත් වසරක්! අලුත් පංතියක්!
අට වන ශ්‍රේණියට උසස් කරනු ලැබ සිටින දරුවන්, නව වසරෙහි ක්‍රිස්තියානි ධර්මය විෂයය හදාරන පළමු දිනය අද වේ.

සුබ උදෑසනක් වේවා දරුවනේ ඔබ සැමට. එසේ ම සුබ නව වසරක් වේවා!

මෙලෙස සුබ පතමින් ගුරුතුමිය පංතියට පිවිසුණා ය.

ඔබතුමියටත් එසේ ම වේවා!

මෙලෙස පිළිවදන් දෙමින් දරුවෝ ද ගුරුතුමියට සුබ පැතුවෝ ය.

ගුරුතුමිය : අද පාඩම ආරම්භ කරන්නට පළමුවෙන් මා මේ දරුවන්ගෙන් ප්‍රශ්නයක් අසනවා. හොඳින් සිතා බලා පිළිතුරු දෙන්න. ප්‍රශ්නය මෙයයි. "මෙලොව ඔබ දකින වඩාත් විස්මිත නිර්මාණය කුමක් ද?"

පැතුම් : එවැනි නිර්මාණ කිහිපයක් ම මගේ සිහියට එනවා. පරිගණකය, අහස්යානා, සබ්මැරීන් වගේ නිර්මාණ.....

බුද්ධික : "ලෝකයේ පුදුම හත" ලෙස නම් කර තිබෙන නිර්මාණ තමයි මා දන්නා තරමින් ලෝකයේ තිබෙන විස්මිත ම නිර්මාණ.

සෙසු දරුවන්: ඇයි! දුරකථන, රොබෝ යන්ත්‍ර.

ගුරුතුමිය : හොඳයි! නිර්මාණි ඇයි බර කල්පනාවක?

නිර්මාණි : මේ සඳහන් කළ සියලු දේ විස්මිත නිර්මාණ තමයි. එහෙත් ඒ සියල්ල නිර්මාණය කිරීමට මුල් වන්නේ මනුෂ්‍යයා නේද? ඒ නිසා මා නම් සිතන්නේ මෙලොව පවත්නා විස්මිත ම නිර්මාණය මනුෂ්‍යයා කියලයි.

ගුරුතුමිය : බොහොම හොඳයි! නිර්මාණිගේ පිළිතුර නිවැරැදියි. මෙලොව විස්මිත නිර්මාණ අතර අසමසම නිර්මාණය තමයි මනුෂ්‍යයා.
එසේ නම් ඔබට කිව හැකි ද මනුෂ්‍යයා නිර්මාණය කරන ලද්දේ කවුරුන් විසින් ද කියලා?

නිර්මාණි : මනුෂ්‍යයා නිර්මාණය කරන ලද්දේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින්.

ගුරුතුමිය : බොහොම හරි. අපි ශුද්ධ බයිබලයෙන් ඒ පිළිබඳ ව තව දුරටත් කියවා බලමු.

*ඉන්පසු දෙවියන් වහන්සේ; අපගේ ස්වරූපය අනුව, අපගේ සමානත්වය ලෙස මනුෂ්‍යයා මවමු..... ඔහු මුහුදේ මසුන් ද අහසේ පක්ෂීන් ද ගව මහීෂයන් ද මුළු පොළෝ තලයෙහි සියලු වන මෘගයන් ද උරගයන් ද පාලනය කෙරේවා! යි අණ කළ සේක.*

(උත්පත්ති 1 : 26)

මෙලෙස දෙවියන් වහන්සේ විසින් අප මවන ලද බව ශුද්ධ බයිබලයේ පැහැදිලි ව සඳහන් වේ. දේව මැවිල්ල තුළ, ජීවය ඇති - ජීවයක් නොමැති සියල්ලේ මැවුම්කාරයාණෝ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ ම ය. නමුත් විශේෂත්වය වන්නේ දේව මැවිල්ල තුළ එක් මැවිල්ලක් වන මනුෂ්‍යයාහට උන්වහන්සේ විසින් අසමසම ස්ථානයක් හිමිකර දීම වේ. එනම්, තමන් වහන්සේගේ ස්වරූපය අනුවත් උන්වහන්සේට සමාන ලෙසත් දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් මනුෂ්‍යයා මවනු ලැබීම වේ.

දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින්, තම මැවිල්ල තුළ මෙලෙස මනුෂ්‍යයාට උතුම් ස්ථානයක් හිමිකර දෙනු ලැබුයේ මන්ද? ඒ උන්වහන්සේ අප කෙරෙහි දක්වූ අසීමිත ප්‍රේමය නිසා ම නොවේ ද?

එසේ ය! තමන් වහන්සේගේ ම ස්වරූපය අනුවත් - සමානත්වයටත් අප මවනු ලැබීමෙන් දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ තුළ අප කෙරෙහි පවත්නා ප්‍රේමයේ ගැඹුර වටහා ගත හැකි වේ.

එසේ නම්, අප කෙරෙහි අසීමිත ලෙස ප්‍රේම කරන දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ වෙනුවෙන් පෙරලා ප්‍රේමය දැක්වීම අපගේ යුතුකම හා වගකීම නොවන්නේ ද?

අප කෙලෙස ද දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට අපගේ ප්‍රේමය දැක්විය යුතු වන්නේ? එය කළ හැකි වන්නේ දේව කැමැත්ත ඉටු කිරීමට අප නිරතුරු ව උත්සාහ ගැනීමෙනි.

**දේව කැමැත්ත ඉටු කිරීම උදෙසා අප කුමක් කළ යුතු ද?**
ඒ උදෙසා අපි....

* අප මවන ලද ප්‍රේමණීය දෙවි පියාණන් කෙරෙහි අපගේ පූර්ණ විශ්වාසය හා ඇදහිල්ල රඳවමු.
* දේව මැවිල්ලේ පාලනය මනුෂ්‍යයා වෙත පවරන ලද හෙයින් අපි දේව මැවිල්ලේ දායාද සුරක්ෂිත කිරීමේ හා වර්ධනය කිරීමේ භාරකරුවන් ලෙස ක්‍රියා කරමු.
* දේව මැවිල්ල තුළ අසමසම වටිනාකමක් මනුෂ්‍යයාට උරුමකර දුන් හෙයින් අපගේ ජීවිතවල වටිනා බව තේරුම් ගනිමු.
* දේව ගුණාංග තුළ අපගේ ජීවිත සුරක්ෂිත කර ගනිමු.
* ශාරීරික ව ද මානසික ව ද ආධ්‍යාත්මික ව ද අපහට ලබා දුන් නිදහස යුතු ලෙස භාවිත කරමු.
* දේව ප්‍රේමය අපගේ ජීවිතවලට අදාළ කර ගනිමින්, ජීවිතාදර්ශයෙන් එය අන්‍යයන් වෙත ද පතුරුවාලමු.

මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි දක්වන ලද මහත් ප්‍රේමය නිසා ම තම ස්වරූපයට හා සමානත්වයට නිර්මාණය කරමින් මනුෂ්‍යයාහට අසමසම වටිනාකමක් ලබා දුන් දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ **"...ඔහු මුහුදේ මසුන් ද අහසේ පක්ෂීන් ද ගව මහීෂයන් ද මුළු පොළෝ තලයෙහි සියලු වන මෘගයන් ද උරගයන් ද පාලනය කෙරේවා!"**යි අණ කරමින් සමස්ත දේව මැවිල්ලේ පාලනය මනුෂ්‍යයා වෙත භාර කළ සේක. තව ද සියලු සම්පතින් පරිපූර්ණ ව නිර්මාණය කරන ලද ඒදන් උයන රැකබලා ගැනීමේ වගකීම නැතහොත් භාරකාරත්වය ද මනුෂ්‍යයා වෙත පවරා දුන් ආකාරය අපි ශුද්ධ බයිබලයෙන් හඳුනා ගනිමු.

> ***තව ද උන්වහන්සේ දැකුම්කලු, ප්‍රණීත පල දෙන සියලු ගස් ද උයන මැද ජීවන වෘක්ෂය ද හොඳ නරක අවබෝධ කර ගැනීමේ ගස ද භූමියෙන් හට ගන්නට සැලැසූ සේක.***
> *(උත්පත්ති 2 : 9)*

මෙලෙස මනුෂ්‍යයාහට තෘප්තිමත් ජීවිතයක් ගත කිරීම උදෙසා දැකුම්කලු පරිසරයක් ද පෝෂණය සඳහා ප්‍රණීත පල සහිත ගස් ද මවා වදාළ සේක.

මෙහි දී අවධාරණය කර ගත යුතු වැදගත් කරුණ වන්නේ මනුෂ්‍යයා දේව මැවිල්ලේ භාරකරු මිස අයිතිකරු නොවන බව ය. මැවිල්ල අයත් වන්නේ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට ය. උන්වහන්සේ මිනිසාට ජීවත්වීම උදෙසා අවශ්‍ය සියලු සම්පත් දේව මැවිල්ල තුළ ස්ථාපිත කර එය නිසි ලෙස භුක්ති විඳිමින් පවත්වාගෙන යාමේ වගකීම මනුෂ්‍යයා වෙත පැවරූ සේක. අතීතයේ ජීවත් වූවෝ මෙම දේව මැවිල්ලේ දායාද භුක්ති

වින්දාහ. වර්තමානයේ අපි ද දේව මැවිල්ලේ දායාද භුක්ති විඳිමින් ජීවත් වෙමු. එහෙයින් අනාගතයේ ජීවත් වීමට නියමිත සියල්ලන්හට ද මැවිල්ලේ දායාද උරුම කර දීම අපගේ වගකීම වේ. ඒ සඳහා පවත්නා සම්පත් වර්ධනය කරමින් අරපිරිමැස්මෙන් භාවිත කිරීම අපගේ යුතුකම මෙන් ම වගකීම ද වන්නේ ය.

දේව මැවිල්ලේ දායාද සුරක්ෂිත කිරීමේ භාරකරුවන් ලෙස අපගේ වගකීම පිළිබඳ ව නැවත නැවතත් අවධාරණය කළ යුතු ව ඇත්තේ, මනුෂ්‍යයාගේ ආත්මාර්ථකාමී පරිභෝජන රටාව තුළ සිදුවන සම්පත් නාස්තිය නිසා ය. දේව මැවිල්ලේ දායාද සැම මනුෂ්‍යයෙකුට ම සමාන ලෙස උරුම වේ. නමුත් අද ලොව පිරිසක් මන්දපෝෂණයෙන් හා කුසගින්නෙන් මියැදෙද්දී තව පිරිසක් අධිපෝෂණයෙන් පෙළෙති. දේව කැමැත්ත මෙය නොවේ. පවත්නා සම්පත් සාධාරණ ලෙස බෙදා ගනිමින් භුක්ති විඳීමේ ක්‍රමවේදයක් මනුෂ්‍යයා විසින් ම නිර්මාණය කරගත යුතු ව ඇත්තේ එහෙයිනි.

**ක්‍රියාකාරකම**

"මනුෂ්‍යයා දේව මැවිල්ලේ භාරකරු මිස අයිතිකරු නොවේ"

1. දේව මැවිල්ලේ අයිතිකරු ලෙස සිතා ක්‍රියා කරමින්, මනුෂ්‍යයා දේව මැවිල්ලට සිදු කරන හානි තුනක් දක්වන්න.
2. දේව මැවිල්ල තුළ ඔබගේ ජීවිතයේ වටිනා බව ඔබ අත්දකින්නේ කෙසේ ද?



# 2 ප්‍රේමයේ සුරක්ෂිත බව

උත්පත්ති 3:1-13, 3:21



දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි දැක්වූ අසීමිත වූ ප්‍රේමය නිසා ම තමන් වහන්සේගේ ස්වරූපයෙන් හා සමානත්වයෙන් මනුෂ්‍යයා නිර්මාණය කර, නිදහසේ ජීවත්වීමට අවශ්‍ය පසුබිම සලසා දුන් සේක.

දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි තබන ලද විශ්වාසය හා ලබා දුන් නිදහස මනුෂ්‍යයා කෙලෙස රැකගත්තේ ද යන්න මෙම පාඩමෙන් විමසා බලමු.

ශුද්ධ බයිබලයේ අපට පෙන්වා දෙන ආකාරයට

*දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ ඒදන්හි උයනක් තනා තමන් මැවූ මනුෂ්‍යයා එහි පිහිටෙවූ සේක. තව ද උන්වහන්සේ දැකුම්කලු, ප්‍රණීත පල දෙන ගස් ද, උයන මැද ජීවන වෘක්ෂය ද, හොඳ . නරක අවබෝධ කර ගැනීමේ ගස ද භූමියෙන් හට ගන්නට සැලැසූ සේක.*

(උත්පත්ති 2 : 8.-9)

*තව ද උන්වහන්සේ මිනිසාට අණ කරමින් "උයනේ සියලුම ගස්වලින් ගෙඩි කෑමට නුඹට නිදහස ඇත. එහෙත් හොඳ . නරක අවබෝධ කිරීමේ ගසින් පමණක් නොකෑ යුතු ය; නුඹ යම් කිසි දවසක ඒ ගසින් කන්නෙහි ද ඒ දවසෙහි මරණය නුඹට ඒකාන්ත ය" යි වදාළ සේක.*

(උත්පත්ති 2 : 16-.17)

ලෝකය නිර්මාණය කිරීමට අදාළ සිද්ධීන් ශුද්ධ බයිබලයෙහි බෙහෙවින් දක්වෙනුයේ සංකේත මගින් ය. ඒ සංකීර්ණ වූ මැවීමේ ක්‍රියාදමය අතීතයේ මනුෂ්‍යයන්හට තේරුම් කරදීමේ හා තේරුම් ගැනීමේ පහසුව උදෙසා විය. මෙහි සඳහන් වන "ජීවන වෘක්ෂය" තබන ලද්දේ මනුෂ්‍යයාගේ පරිපූර්ණ වර්ධනය උදෙසා ය (උත්පත්ති 3:22). "හොඳ-නරක අවබෝධ කර ගැනීමේ ගස" සංකේතවත් කෙරෙනුයේ දේව කැමැත්තයි.

දෙවියන් වහන්සේ විසින් මනුෂ්‍යයා වෙත හිමි කර දුන් වරප්‍රසාදයක් වනුයේ හොඳ-නරක තෝරා ගැනීමේ නිදහසයි. හොඳ-නරක තීරණය කෙරෙනුයේ දෙවියන් වහන්සේ විසින් ය. නමුත් එය තෝරා ගැනීමේ නිදහස මනුෂ්‍යයා සතු කළ සේක.

හොඳ-නරක මින් කවරක් මනුෂ්‍යයා විසින් තෝරා ගනු ලැබුයේ ද?

*දෙව් සමිඳාණන් වහන්සේ මැවූ වනයේ සියලු සතුන්ට වඩා සර්පයා උපායෙහි දක්ෂ විය. ඌ ස්ත්‍රියට කතා කොට, "උයනේ කිසි ම ගහක ගෙඩි කන්නට එපා කියා දෙවියන් වහන්සේ කළ තහනම ඇත්ත දැ"යි ඇසී ය. ස්ත්‍රිය සර්පයාට උත්තර දෙමින්, "උයනේ ඕනෑ ම ගහක ගෙඩි කන්නට අපට අවසර ඇත. එහෙත්, උයන මැද තිබෙන ගහේ ගෙඩි කන්නටත්, ඒවාට අත ගසන්නටත් දෙවියන් වහන්සේ අපට තහනම් කර ඇත. එසේ කළොත් අප මැරෙනවා ම ය" යි කීවා ය.*

*එවිට සර්පයා පිළිතුරු දෙමින්, "සැබැවින් ම ඔබ මැරෙන්නේ නැත. ඔබ ඒ ගසේ ගෙඩි කන දවසේ දී ඔබේ ඇස් පෑදී, දෙවියන් හා සමාන වී, ඔබත් හොඳ . නරක අවබෝධ කරගන්න බව දෙවියන් වහන්සේ දන්න නිසා එසේ වදාළ සේකැ"යි කීය.*

*ස්ත්‍රිය ද ගස පෙනුමට කෙතරම් රමණීය ද පල කෙතරම් ප්‍රණීත ද නුවණ වැඩුමට කෙතරම් කදිම ද කියා දුටු විට එයින් ගෙඩි කීපයක් කඩා කෑවා ය. තමා සමග සිටි සිය සැමියාට ද ඉන් සමහරක් දුන් විට ඔහු ද කෑවේ ය. එවිට ඔවුන් දෙදෙනාගේ ම ඇස් පෑදී තමන් නග්න ව සිටි බව ඔවුහු තේරුම් ගත්හ. එබැවින් ඔවුහු අත්තික්කා කොළ එකට මසා ඉණ වැසුම් සාදාගත්හ.*

*ඉක්බිති එදින සිසිල් සුළං හමන සැඳෑ සමයෙහි දෙව් සමිඳාණන් වහන්සේ උයනේ සක්මන් කරන හඬ ඔවුන්ට ඇසී, මිනිසා හා ඔහුගේ භාර්යාව උයනේ ගස් අතර උන්වහන්සේගෙන් සැඟවුණාහ. එහෙත්, දෙව් සමිඳාණන් වහන්සේ මිනිසාට හඬ ගසමින්, "නුඹ කොහේ දැ"යි ඇසූ සේක. "ඔබ වහන්සේගේ කටහඬ උයනේ මට ඇසිණි. එහෙත්, මා නග්න බැවින්, බිය වී සැඟවුණෙමි" යි ඔහු උත්තර දුන්නේ ය. එවිට උන්වහන්සේ, "නුඹ නග්න බව කීවේ කවරෙක් ද? මා නුඹට තහනම් කළ ගසින් නුඹ ගෙඩි කෑවෙහි දැ"යි ඇසූ සේක. ඔහු ද පිළිතුරු දෙමින්, "ඔබ මට සහකාරිය වශයෙන් දුන් ස්ත්‍රිය ඒ ගසේ ගෙඩි කඩා මට දුන්නා ය; මමත් කෑවෙමි" යි පැවසී ය. එවිට දෙව් සමිඳාණන් වහන්සේ ස්ත්‍රියට කතා කොට, "නුඹ මෙය කෙළේ මන්ද" යි ඇසූ සේක. "සර්පයා මා රැවටී ය; මමත් කෑවෙමි" යි ඇ පිළිතුරු දුන්නා ය.*

(උත්පත්ති 3 : 1-13)

මෙහි දී "සර්පයා" සංකේතවත් වන්නේ "නපුර" බව පැහැදිලි ය. තහනම් කරන ලද ගසේ ගෙඩි සංකේතවත් කෙරෙනුයේ පාපයයි. එනම් දෙවියන් වහන්සේට අකීකරු වීමයි. සර්පයා හෙවත් නපුරා උපායෙහි දක්ෂ ය. කෙතරම් දක්ෂ වී ද යත් දෙවියන් වහන්සේගේ කැමැත්ත අභිබවා තම කැමැත්ත මනුෂ්‍යයා ලවා ඉටුකරවා ගැනීමට සමත් විය. තහනම් කරන ලද ගසෙහි ගෙඩි අනුභව කිරීමේ හෙවත් පාපය වැලඳ ගැනීමේ ආදීනව මනුෂ්‍යයා දැන සිටියේ ය. එහෙත් මනුෂ්‍යයා තමන්ට මහත් සේ ප්‍රේමකළ දෙවියන් වහන්සේට වඩා සර්පයා හෙවත් නපුරාගේ බස විශ්වාස කළේ ය; දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කර නපුර තෝරා ගත්තේ ය; උන්වහන්සේ ලබා දුන් නිදහස යහපත තෝරා ගැනීමට නොව අයහපත තෝරා ගැනීමට භාවිත කළේ ය. දෙවියන් වහන්සේට යටත් ව අවනත ව ජීවත් වනු වෙනුවට උන්වහන්සේට සමාන වන්නට ආශා කළේ ය.

පාපය තුළ ජීවත් වීම බොහෝ විට රසවත් බව හැඟේ. එයින් මහත් තෘප්තියක් ලද හැකි බව පෙනේ. එනිසා දුබල මනුෂ්‍යයා තමා වෙත පොළඹවා ගැනීමට පාපය සමත් වේ. මෙලෙස පාපය වැලඳ ගත් මනුෂ්‍යයා දේව කැමැත්තට පිටුපා තමන්ගේ වුවමනාවෙන් ම දෙවියන් වහන්සේ වෙතින් බැහැර විය. දැන දැන ම පාපයට යොමු වූ කල දෙවියන් වහන්සේට මුහුණ දීමේ හැකියාව මනුෂ්‍යයා වෙතින් ඉවත් ව යයි. ඔවුන් දෙවියන් වහන්සේ වෙතින් සැඟවීමට උත්සාහ කළේ එහෙයිනි. නමුත් උන්වහන්සේ වෙතින් සැඟවීමට හෝ පලායෑමට හෝ කිසිවෙකුට හැකි නොවේ. "ඔබ මට සහකාරිය වශයෙන් දුන් ස්ත්‍රිය ඒ ගසේ ගෙඩි කෑමට මට දුන්නා ය; මමත් කෑවෙමි"යි පුරුෂයා ද, "සර්පයා මා රැවටී ය; මමත් කෑවෙමි"යි ස්ත්‍රිය ද පිළිතුරු දුන්න ද, කිසිවෙකු පාපයට පෙලඹී, එහි වගකීම වෙනත් අයෙකු මත පැවරීමට ගනු ලබන උත්සාහයන් දෙවියන් වහන්සේ ඉදිරියෙහි පිළිගැනීමට ලක් නොවන බව පැහැදිලි ය.

මෙලෙස මනුෂ්‍යයා පාපය වැළඳ ගැනීමේ ප්‍රතිඵලය වන්නේ දෙවියන් වහන්සේගේ ස්වරූපයෙන් හා සමානත්වයෙන් මවන ලදුව, උන්වහන්සේ සමග සදාතන ජීවනයට උරුමකම ලද මනුෂ්‍යයා හට එය අහිමි වීම යි. මරණය හිමි වීමයි.

## පාපය නිසා මනුෂ්‍යයාහට හිමි වූයේ යැයි පැවසෙන මරණය කුමක් ද?

දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා නිර්මාණය කිරීම සඳහා දූවිල්ල භාවිත කළ සේක. දූවිල්ලෙන් නිර්මාණය වූයේ හුදෙක් භෞතික ශරීරය යි. එය ජීවය ලැබූයේ දෙවි සමිඳාණන් විසින් එයට ජීවන හුස්ම හෙළනු ලැබීමෙනි (උත්පත්ති 2:7).

මෙලෙස දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේගේ ජීවන හුස්මෙන් පිරිපුන් මනුෂ්‍යයා දෙවියන් වහන්සේ හා සමග සදාතන ජීවනයට උරුමකම් ලැබී ය. එහෙත් මනුෂ්‍යයා දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවට පාපය තෝරා ගනිමින්, තමන් විසින් ම තමන්ට උරුම වූ සදාතන ජීවනය බැහැර කරන ලදි. එනිසා මනුෂ්‍යයා ආත්මික වශයෙන් මරණයට පත්විය. දූවිල්ලෙන් නිමැවූ ශරීරය නැවත දූවිල්ලට හැරෙන්නේ ශාරීරික වශයෙන් සිදුවන මරණයේ දී ය.

දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කර, සදාතන දිවිය අහිමි කර ගත් එනම්, ආත්මික මරණය හිමි කර ගත් මනුෂ්‍යයා, තම ශාරීරික මරණය සිදුවන තෙක් දුක් විඳීම උරුමකර ගත්තේ ය. එනම් පෝෂණය උදෙසා පොළොවත් සමග ගැටෙමින් වෙහෙස මහන්සි වී වැඩ කිරීමට සිදුවීම හා කටුපඳුරු - වල් පැළෑටිවලින් එම කාර්යය වඩාත් කටුක වීම අත්දකිමින් පුරුෂයාට ඩහදිය මහන්සියෙන් ආහාර උපයා ගැනීමටත්, ස්ත්‍රිය සැමියාගේ පාලනයට නතු කිරීමත්, දරුවන් ප්‍රසූත කිරීමේ දී විළි රුදාව ඇති වීමත් මනුෂ්‍යයා පාපය නිසා උරුමකර ගත්තේ ය.

මෙලෙස මනුෂ්‍යයා, තමන් විසින් ම වැළඳගනු ලැබූ පාපය හේතුවෙන් දෙවියන් වහන්සේගෙන් ඈත් වුව ද, සදහට ම එහි විපාක විඳිමින් මනුෂ්‍යයා තමන් වහන්සේගෙන් ඈත් කර තබන්නට, ප්‍රේමණීය දෙවි පියාණන් වහන්සේ සූදානම් නොවූ සේක. ඒ මෙලෙසින් ය.

*"දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ හම් වස්ත්‍ර සාදා ආදම්ට සහ ඔහුගේ භාර්යාවට හැඳවූ සේක"*

*(උත්පත්ති 3 : 21)*

පාපය නිසා නග්න වූ මනුෂ්‍යයා නැවත යථා තත්ත්වයට පත්කරන්නට දෙවියන් වහන්සේ ගන්නා වූ පියවර මෙයින් ගම්‍ය වේ. මුල දී මනුෂ්‍යයා තමන් විසින් ම කොළ අතු යොදාගෙන තම නග්න බව වසා ගන්නට උත්සාහ කළේ ය. එහෙත්, තමන් වහන්සේ පාපයට එරෙහි වුව ද පව්කරුවා ප්‍රතික්ෂේප නොකරන බව සනාථ කරමින් කොළ අතු වෙනුවට සම්වලින් සැදූ ඇඳුම් යොදා ගනිමින් සුරක්ෂිතතාව වඩාත් තහවුරු කරමින් දෙවියන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි පවත්නා අසීමිත ප්‍රේමය තව දුරටත් තහවුරු කළ සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

01. දෙවියන් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කර පාපය තෝරා ගැනීම නිසා මනුෂ්‍යයාහට මරණය හිමි විය." මෙය ඔබේ බසින් පැහැදිලි කරන්න.

# 3 නිම නොවන දේව ප්‍රේමය



**නික්මයාම 3:7-10, 13:21, 16:11-14, 17:1-7**

දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයාහට නිදහසේ ජීවත් වන්නට අවස්ථාව සලසා දුන් අතර එම නිදහස අයුතු ලෙස භුක්ති විඳිමින් පාපය වැළඳ ගන්නා ලදි.

එහෙත් ප්‍රේමණීය වූ දෙවි පියාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි දක්වන මහත් ආදරය නිසා ම වහල් බැම්මෙන් ඔහු මුදවා ගන්නට දරන උත්සාහය අප මෙලෙස අත් දකිමු.

දෙවියන් වහන්සේ විසින් තෝරාගනු ලැබූ ජනතාව වූ, පරණ ගිවිසුමේ ඉශ්‍රායෙල්වරුන්ට වසර හාරසීය තිහක් මිසරයේ පාරාවෝ රජ පරම්පරාවේ වහලුන් ව සිටීමට සිදු විය. මෙලෙස මිසරයේ විප්‍රවාසී ව ජීවත් වූ ඉශ්‍රායෙල් වාසීන්ගේ ජනගහනය මිසරවාසීන්ගේ ජනගහනයට වඩා ශීඝ්‍රයෙන් වර්ධනය වන්නට විය. මෙම තත්ත්වය තම දේශයේ අනාගත ආරක්ෂාවට තර්ජනයක් වන බව දුටු එවක මිසරයේ පාලක පාරාවෝ බෙහෙවින් කනස්සල්ලට පත් විය. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ඔහු ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට ඔරොත්තු නොදෙන තරම් බර වැඩ ගෙන ඔවුන් බොහෝ සේ පීඩාවට පත් කළේ ය. මෙම තත්ත්වය යටතේ මිසර දේශවාසීහු ද ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවගෙන් බලහත්කාරයෙන් වැඩ ගනිමින් වහල් මෙහෙය තුළ ඔවුන්ගේ පීඩාව දැරිය නොහැකි තත්ත්වයට පත් කළහ.



3.1 රූපය - වහලුන් ලෙස පීඩා විඳින ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව

මෙවැනි තත්ත්වයක් යටතේ වුව ද ඉශ්‍රායෙල් ජනගහනය නොකඩවා ශීඝ්‍රයෙන් වර්ධනය වන්නට වූයෙන් පාරාවෝ විසින් ගන්නා ලද ඊලග පියවර වූයේ වින්නඹුවන් ලවා ඉශ්‍රායෙල් පිරිමි දරුවන් උපතේ දී ම විනාශ කරන්නට පෙලඹවීම ය. එය ද අසාර්ථක වූ කල පාරාවෝ මුළු සෙනඟ අමතා හෙබ්‍රෙව්වරුන්ට උපදින සෑම පිරිමි දරුවෙක් ම නයිල් ගඟට විසි කරන්නට අණ කළේ ය.

මෙම අවස්ථාවේ දී දෙවියන් වහන්සේ පාරාවෝගේ ම දූ කුමරිය මගින් ළදරු මෝසෙස්ගේ දිවි ගලවා ගෙන ඔහුට රජ මැදුරෙහි ම හැදී වැඩෙන්නට සැලැස්වූ සේක. මෙලෙස ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව වහල් බවින් මුදාගෙන ඔවුන්ට විමුක්තිය සලසා දීම උදෙසා දෙවියන් වහන්සේ විසින් මෝසෙස් තෝරා ගත් සේක.




මිසරයේ වෙසෙන තම සෙනඟගේ දුක්ඛිත තත්ත්වය දකිමින් ඔවුන්ගේ මොරගැසීම්වලට සවන් දෙමින් ඔවුන්ගේ වේදනාව අවබෝධ කරගනිමින් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව වහල් බවින් මුදවා මිසරයෙන් පිටකරගෙන බෙහෙවින් නිදහස් සාරවත් දේශයකට පමුණුවන්නට දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මෝසෙස් තෝරාගත් ආකාරය ඉහත බයිබල් පාඨයෙන් ඔබට පසක් වන්නට ඇත.

කෙසේ වෙතත් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව මිසරයෙන් පිටමං කරගැනීම කිසි සේත් ම පහසු කාර්යයක් වූයේ නැත. පොරොන්දු දේශය කරා යන දිගු ගමන ද එසේ ම විය. තම ගව මහීෂයන් ද සමග මහත් සෙනඟක් පාළු දුෂ්කර මගක අපමණ වූ දුර ප්‍රමාණයක් වසර හතළිහක් තිස්සේ ගමන් කිරීමේ දී ජනතාවට අත් විඳින්නට සිදුවන දුක් ගැහැටත්, එනිසා මනුෂ්‍ය ස්වභාවය තුළ මතුවන ගැටලුත් සමිඳාණන් වහන්සේ දැන සිටි සේක. මෙපමණ මහත් ජනතාවක් මෝසෙස්ගේ නායකත්වය යටතේ දුෂ්කර වෙහෙසකර ගමනක යෙදීමේ දී දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ ඔවුනට අවශ්‍ය රැකවරණයත් පෝෂණයත් සලසා දුන් ආකාරය විමසා බලමු.

*සමිඳාණන් වහන්සේ දිවා කාලයේ ඔවුන්ට මඟ පෙන්වීමට වලා වැඹකින් ද රාත්‍රියේ දී ආලෝකය දීමට ගිනි වැඹකින් ද ඔවුන්ට පෙරටුව ගිය සේක. මෙලෙස ඔවුන්ට දිවා රෑ දෙකේහි ම දේව අභිමුඛත්වය අත් දකිමින් ගමන් කරන්නට හැකි විය. දවල් කාලයේ දී වලා වැඹද රාත්‍රි කාලයේ දී ගිනි වැඹ ද සෙනඟ ඉදිරියෙන් පහ නොවී ය.*

*(නික්ම යාම 13:21-22)*




3.2 රූපය - පොරොන්දු දේශය කරා ගමන් ගත් මග

මෙලෙස දිවා රෑ නොබලා ඉතා වෙහෙසකර ගමනක යෙදුණු ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් විටෙක ගිනි ටැඹක ආකාරයෙන් ද විටෙක වලා ටැඹක ආකාරයෙන් ද නිරන්තර රැකවරණයත් මඟ පෙන්වීමත් සලසන ලදි. මෙම වෙහෙසකර දිගු ගමනේ දී ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව ආරක්ෂා කරමින් ඔවුන්ට මඟ පෙන්වන ලද විවිධ අවස්ථා ශුද්ධ බයිබලයේ නික්ම යාම පොතෙහි එමට දක්වේ. මිසරයේ පාරාවෝගේ හමුදාව ඉශ්‍රායෙල් සෙනඟ පසු පස ලුහු බැඳ එන විට රතු මුහුද තරණය කිරීමට අවස්ථාව සලසා දෙමින් ඔවුන්ට රැකවරණය සැලසූ ආකාරය කිතුනු දරුවන් සැම කෙනෙකු ම පාහේ දන්නා විස්මයජනක රසවත් කථාවකි. (නික්ම යාම 14:15-31)

මිසරයේ ගත කළ වහල් ජීවිතයෙන් මුදගෙන නිදහස කරා යන දුෂ්කර ගමනේ දී, කරදර දුක් කම්කටොලු පැමිණෙන විට, ජනතාව මෝසෙස්ට ද දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේට ද එරෙහි ව කොඳුරන්නට වූහ. වරක් ආහාර පිළිබඳ ගැටලුවක් මතු වූ අවස්ථාවක ජනතාව එලෙස මෝසෙස්ට විරුද්ධ ව පාළුකරයේ දී මැසිවිලි කියන්නට වූහ.

ඔවුහු කථාකොට

*"මිසර දේශයේ දී සමිඳුන් වහන්සේ අතින් අපි මැරුණෙමු නම් කෙතරම් යහපත් ද? එහි දී අපට මස් පිරුණු බඳුන් ළඟ වාඩි වී ඇති තරම් කෑම කන්න පුළුවන්කම තිබිණි. එහෙත් ඔබ මේ මුළු ජනතාව සාගින්නෙන් මරා දැමීමට මේ පාළුකරයට ගෙනාවෙහිය" යි කීහ.*

*(නික්ම යාම 16 : 3)*

එවිට සමිඳාණන් වහන්සේ මෝසෙස්ට කථාකොට,

> *"මම නුඹලාට අහසින් ආහාර වස්වමි. දිනපතා මිනිසුන් නික්ම ගොස් එදිනට අවශ්‍ය කොටස එකතු කර ගත යුතු ය. මෙසේ ඔවුන් මාගේ නීතිය පිළිපදින්නේද නැද්ද කියා මට ඔවුන් පරීක්ෂා කළ හැක. එහෙත් හය වන දවසේ දී ඔවුන් දිනපතා එකතු කර ගන්නාක් මෙන් දෙගුණයක් ගෙන එය පිළියෙල කළ යුතු ය" යි වදාළ සේක.*
>
> (නික්මයාම 16 : 4-5)

මෙවිට මෝසෙස් මුළු ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට කතා කොට,

> *"ඔබ සැම මිසර දේශයෙන් පිටත ගෙනාවේ සමිඳාණන් වහන්සේ බව අද සවස ඔබ දැනගන්නහු ය. උදය කාලයේ දී ඔබ සමිඳාණන් වහන්සේගේ මහිමාලංකාරය දකින්නහු ය. මන්ද ඔබ සමිඳාණන් වහන්සේට විරුද්ධ ව කී මැසිවිලි උන්වහන්සේ ඇසූ සේක" යි පැවසී ය.*
>
> (නික්ම යාම 16 : 6-7)

ඉන් පසු සවස් කාලයේ වටුවන් වර්ගයක් අවුත් කඳවුර වසා ගත්හ. උදය කාලයේ කඳවුර සිසාරා පිනි තට්ටුවක් විය. පිනි වාෂ්ප වී ගිය පසු පාළුකරයේ භූමිය මතුපිට සිහින් වූ කුඩා වටකුරු හිම වැනි දෙයක් තිබෙනු ඔවුහු දුටහ. ඉශ්‍රායෙල් ජනයා ඒ ආහාරයට "මන්නා" යන නාමය තැබූහ. එය කොත්තමල්ලි ඇට තරම් ය. සුදු පාට ය, මී පැණි මිශ්‍ර තුනී රොටී වර්ගයක් මෙන් රසවත් ය.

## දෙවි සමිඳුන්ගෙන් දවස්පතා භෝජනය



3.3 රූපය - මන්නා



3.4 රූපය - වටුවෝ

මෙලෙස ඉශ්‍රායෙල් ජනයා මනුෂ්‍ය පථයකට පැමිණෙන තෙක් එනම් කානාන් දේශයේ සීමාවලට පැමිණෙන තෙක් පෝෂණය සඳහා දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ ලබා දුන් වරප්‍රසාද අත්විඳිමින් ගමන් කළහ. අවුරුදු හතළිහක් තිස්සේ සමිඳාණන් වහන්සේ ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව මෙලෙස පෝෂණය කළ සේක.

තව ද මෙම ගමනේ දී කඳවුරු බැඳගත් එක් ස්ථානයක දී බීමට වතුර නොමැති වූ කල වතුර ඉල්ලා සෙනඟ මෝසෙස්ට අවලාද නගමින් සමිඳාණන් වහන්සේගේ බලය පරීක්ෂාවට ලක් කළ ආකාරයත් උන්වහන්සේ දේව බල මහිමය දක්වමින් ජලය සපයා දුන් ආකාරයත් විමසා බලමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**නික්ම යාම 17:1-7**



3.5 රූපය - හොරෙබ්හි පර්වතයෙන් ජලය

මීට පෙර අවස්ථාවකදී ද මෙවන් අත්දැකීමක් ඔව්හු ලදහ. එනම් මොවුන් රතු මුහුද තරණය කළ පසු ජලය නොමැතිව තෙදිනක් ගමන් කරමින් මාරා නම් ස්ථානයට ළඟා වූහ. එම ස්ථානයේ පැවැති ජලය ද බීමට නොහැකි තරම් කරදියෙන් යුක්ත විය. නමුත් සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් පෙන්වන ලද ගසක් ජලයට දැමූ පසු එම ජලය බීමට සුදුසු ලෙස මිහිරි වූ බව ශුද්ධ වූ බයිබලයේ දක්වේ. (නික්මයාම 15:22-23)

මිසරයේ වහල් භාවය තුළ දැඩි පීඩනයකට ලක් ව සිට මෝසෙස්තුමා යටතේ දැඩි වෙහෙසකින් පාරාවෝගෙන් මුදා ගෙන එන දිගු ගමනේ දී සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් ඉශ්‍රායෙල් ජනතාවට අවශ්‍ය රැකවරණයත් පෝෂණයත් සලසා දුන් ආකාරය පිළිබඳ අවස්ථා කිහිපයක් පමණි, මෙහි දී ගෙන හැර දක්වූයේ.

### සිතන්නට යමක්.......

මෙම සිද්ධි මාලාව තුළ අප අත් දුටු පොදු කාරණයක් වූයේ, අපමණ වූ දුක්ඛිත වහල් ජීවිත පැවැත්මකින් මිදී නිදහස් ජීවිතයකට හා සාරවත් දේශයකට උරුමකම් ලබන්නට යන ගමනේ දී අත්විඳින්නට සිදු වූ යම් යම් තාවකාලික අපහසුතා දරා ගන්නට ජනතාව තුළ තිබූ නොකැමැත්තයි. උරුම කර ගන්නට යන නිදහස වෙනුවෙන් එතෙක් තමන් විඳිමින් සිටි යම් තාවකාලික ලෞකික අවශ්‍යතා කැප කරන්නට තිබුණු නොකැමැත්තයි. ඒ බව ඔවුන්ගෙන් ප්‍රකාශ වූ නික්මයාම 16:3 බයිබල් පදයෙන් දැක්වෙන මැසිවිල්ලෙන් එය පැහැදිලි වේ. මෙලෙස දෙවි සමිඳාණන්ට ද, මෝසෙස්ට ද විරුද්ධ ව ජනතාව මැසිවිලි නැගුව ද ප්‍රේමණීය වූ දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි වූ ප්‍රේමයෙන් බැහැර වීමට සූදානම් වූයේ නැත. උන්වහන්සේගේ මහිමාලංකාරය අත්දකින්නට සලස්වමින් ජනතාවගේ ආරක්ෂාවත් පෝෂණයත් නිරතුරු ව ම සලසා දුන් සේක.

මේ වන විට වහල් සමාජ ක්‍රමය ලොව කිසිදු රටක නොපැවතිය ද මනුෂ්‍යයා විවිධාකාර වූ වහල් බැමි තුළ සිර වී සිටිනු දැකිය හැකි ය. උදාහරණ ලෙස දැන හෝ නොදැන මනුෂ්‍යයා මිල මුදල්, ලෞකික සම්පත්, කීර්තිය හා යසස්කාමය, සූදුව හා සුරාව වැනි දේ කෙරෙහි අනවශ්‍ය ගැතිකමක් දක්වන්නේ නම්, එය ද එක්තරා ආකාරයක වහල් භාවයට පත්වීමකි. වෙනස නම්, පෙර පැවති වහල් සමාජ ක්‍රමය මනුෂ්‍යයා මත බලහත්කාරයෙන් පවත්වාගෙන ගිය ද මෙය මනුෂ්‍යයා තමා විසින් ම වහල් භාවයට පත්වීමක් වීම යි.

මෙකී සියලු වහල් බැමිවලින් අප මුදවා ගැනීමට අප ප්‍රේමණීය වූ දෙවි පියාණන් වහන්සේ කැමැත්තෙන් සිටින සේක. ඒ උදෙසා සපුරාලිය යුතු වනුයේ අපගේ කැමැත්ත සහ කැපවීම යි. අප විසින් ම පත් ව ඇති වහල් බව තුළ විඳින තාවකාලික සතුට, දේව කැමැත්තට අවනත ව කැප කිරීමට සූදානම් වන්නේ නම්, සියලු ආකාරයේ වහල් බවින් මුදවා අප ජීවිතවලට විමුක්තිය (නිදහස) සලසා දීමට දෙවි පියාණන් වහන්සේ ප්‍රේමණීය ව සිටින සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මනුෂ්‍යයා උන්වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කළ ද, ප්‍රේමණීය වූ දෙවි පියාණන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි වූ ප්‍රේමයෙන් බැහැර නොවන බව මෙම පාඩමෙන් උදාහරණයක් ගනිමින් කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
2. ඔබ ජීවත් වන සමාජය තුළ දරුවන් අනවශ්‍ය ලෙස වහල් භාවයට ගැති වී ඇති කාරණා සාකච්ඡා කරන්න.



# 4 පරිපූර්ණ දේව ප්‍රේමය

**ශු. ජොහාන් 3:16, 10:11-18**
**ගීතාවලිය 103:13-17, 136:1-9**



දෙවියන් වහන්සේගේ තිරසාර ප්‍රේමය අපි නිරතුරුව අත් දකින්නෙමු.

මෙම පාඩමෙන් අප අත්දකින්ට උත්සාහ දරන්නේ දෙවි පියාණන් වහන්සේ ජේසුස් වහන්සේ ලෙසින් මාංසවත් ව මෙලොවට වැඩම කරමින් අප උදෙසා තව දුරටත් "යහපත් එඬේරෙකු" ලෙසින් ක්‍රියා කිරීමට සූදනම් වන ආකාරය යි.

අප ජීවිත අයහපතින් මුදවා, යහපත් දිවි පැවැත්මකට යොමු කර, දේව රාජ්‍යයේ සදාතන ජීවනය අප හට හිමිකර දෙනු පිණිස දෙවියන් වහන්සේ මාංසවත් ව ජේසුස් වහන්සේ ලෙසින් මෙලොවට වැඩිය බව ශුද්ධ බයිබලයෙන් මෙලෙස හඳුනා ගනිමු.

> *"දෙවියන් වහන්සේ මනුෂ්‍යයාට කෙතරම් ප්‍රේම කළ සේක් ද කීවොත්, ස්වකීය ඒක ජාතක පුත්‍රයාණන් වුව ද ලොවට දෙවා වදාළ සේක. එසේ කෙළේ, උන්වහන්සේ කෙරෙහි අදහන සියලු දෙනා ම විනාශ නොවී සදාතන ජීවනය ලබන පිණිස ය."*
>
> *ශු. ජොහාන් 3 : 16*

කිතුනු පොතපතෙහි පමණක් නොව, බොහෝ කිතුනු නිවෙස්වල එල්ලා ඇති, අහිංසක බැටළු පැටවෙකු තුරුලට ගත් එඬේරෙකුගේ පින්තූරය ඔබ ද දැක තිබෙන බවට සැකයක් නොමැත. ඇත්ත වශයෙන් ම බැටළුවාත් බැටළු එඬේරාත් කිතුනු සංස්කෘතියට බෙහෙවින් සමීප බවක් දනවයි.



4.1 රූපය - නිල් තණ බිම - පිරිසිදු දිය දහරින් රැළට පෝෂණය සලසන යහපත් එඬේරා



4.2 රූපය - තම දිවි පරදුවට තබා අතරමං වූ බැටළුවා සොයායන එඬේරා

කලින් බැටළු එඬේරෙකු ලෙස දිවි ගෙවා ලද අත්දැකීම් මත, දාවිත් රජතුමා තම ගීතාවලිය 23හි දක්වන පරිදි යහපත් බැටළු එඬේරා තම රැළ උන් ප්‍රිය කරන නිල් තණ බිම් හා පිරිසිදු නිසසල දිය දහර වෙත පමුණුවා තම රැළට පෝෂණය සලසා දෙයි. එඬේරා අතැති කෙවිට බැටළුවන් බිලිගන්නට පැමිණෙන වෘකයන්ට පහර දී රැකවරණය සලසා දීමට ය. කෙරවල කොක්කක් ලෙස සැකැසී තිබෙන සැරයටිය, නොමග ගිය හා රැදුරු බෑවුම් - කටු පඳුරු තුළ අතරමං වී සිටින බැටළුවන් ඉන් මුදවා තමන් වෙත ළඟා කර ගැනීමට ය. එලෙස ම තුවාල ලබන බැටළුවන්ට සුවය සලසමින් දිවා - රෑ දෙකෙහි තම රැළ නඩත්තු කිරීම බැටළු එඬේරාගේ කාර්යභාරය වේ.



4.3 රූපය - කටු පඳුරක අතරමං වූ බැටළුවෙකු මුදාගන්නා එඬේරා

සියයක් සිටින බැටළු රැළක එක් බැටළුවෙකු හෝ නැති වුවහොත් ඌ හමු වන තෙක් සොයා යෑම යහපත් බැටළු එඬේරාගේ පිළිවෙත වේ. තවත් අනූනවයක් රැළෙහි සිටින නිසා සෑහීමට පත් වී නැති වූ බැටළුවා අතහැර දැමීම යහපත් බැටළු එඬේරාගේ පිළිවෙත නොවේ.

මෙලෙසින් ම ජේසුස් වහන්සේ ද යහපත් බැටළු එඬේරාගේ භූමිකාව දරමින්, සමස්ත මනුෂ්‍ය වර්ගයා උදෙසා මහත් සෙනෙහසින් කැපවන ආකාරය විමසා බලමු.

ජේසුස් වහන්සේ වදාළ පරිදි,

*"යහපත් බැටළු එඬේරා මම වෙමි. යහපත් එඬේරා තම ජීවිතය බැටළුවන් උදෙසා පූජා කරන්නේ ය. එඬේරෙකු නොවන, එසේ ම බැටළුවන්ගේ අයිතිකාරයා ද නොවන කුලීකාරයා, වෘකයා එනු දැක බැටළුවන් හැර දමා පලා යන්නේ ය. වෘකයා ද උන් වෙත කඩා පැන විසුරුවා හරින්නේ ය. ඔහු පලා යන්නේ කුලීකාරයෙකු නිසාත්, බැටළුවන් ගැන සැලකීමක් ඔහුට නැති නිසාත් ය. යහපත් බැටළු එඬේරා මම වෙමි; මම මාගේ බැටළුවන් හඳුනමි; ඔවුහු ද මා හඳුනති."*

*ශු. ජොහාන් 10 : 11-14*

අප බෙහෙවින් දක ඇති ගවරළක ගොපල්ලා (එඬේරා) ගමන් කරනුයේ රළට පිටුපසිනි. රළෙන් ඉවතට යන ගවයන්ට සැරෙන් විධානය කරමින් ද, කෙවිටෙන් තළමින් ද ඔහු ගව රළ පාලනය කර ගනියි. නමුත් බැටළු එඬේරාගේ ස්වභාවය එලෙස නොවේ. ඔහු ගමන් කරනුයේ තම රළට ඉදිරියෙනි.



4.4 රූපය - එඬේරා අනුගමනය කරන බැටළු රළ



4.5 රූපය - ගව රළ දක්කාගෙන යන ගොපල්ලා



එඬේරාගේ ස්වරූපය හා කටහඬ හොඳින් හඳුනන බැටළුවෝ තම එඬේරා පසුපස නිතැතින් ම ඇදී එති. එඬේරා ද තම බැටළුවන් එකිනෙකා වෙන් වෙන් වශයෙන් හොඳින් හඳුනන බැවින් එකිනෙකාගේ අවශ්‍යතා කෙරෙහි නිසි පරිදි සැලකිලිමත් වෙයි. අවශ්‍ය වූ විට දී දුබල වූවන් ඔසවා ගෙන ගොස් නිසි තැන රඳවයි. අයාලේ ගොස් කටු අකුල්වල පැටලී තුවාල ලබන බැටළුවන් ප්‍රවේශමෙන් මුදා ගෙනැවිත් ප්‍රතිකාර කොට සුවපත් කරයි.

ප්‍රේමණීය වූ දෙවි පියාණන් වහන්සේ, ජේසුස් වහන්සේ ලෙසින් මාංසවත් ව, මෙලොවට වැඩම කර අප උදෙසා මෙහෙකරනුයේ ද යහපත් බැටළු එඬේරා පරිද්දෙනි. එඬේරාට තම රළෙහි සියලුම බැටළුවන් මෙන් ජේසුස් වහන්සේට ද අප සැම කෙනෙක් ම වටින්නේ ය.

උන්වහන්සේ අප එකිනෙකා නමින් ම හඳුනන සේක. අපගේ අවශ්‍යතා මෙන් ම දුබලතා ද උන්වහන්සේ හොඳින් දන්නා සේක. අප කුමන තරාතිරමක සිටිය ද ජේසුස් වහන්සේ ඉදිරියෙහි අප සැම එක සමාන ලෙස වැදගත් කොට සලකන සේක. පාපය නිසා උන්වහන්සේ වෙතින් ඉවත් ව ගිය කවරෙකු හෝ සොයා ගෙනැවිත් නැවත තම රැළට එකතු කර ගැනීමට ස්වාමීන් වහන්සේ ප්‍රේමණීය ව කටයුතු කරන සේක.

ජේසුස් වහන්සේ පෙරටු ව අප ගෙන යන සරුබිම වන්නේ දේව රාජ්‍යයයි. ජේසුස් වහන්සේ තම ඉගැන්වීම් මගින් මෙන් ම ජීවිතාදර්ශයෙන් ද දේව රාජ්‍ය කරා යන විමුක්ති මඟ අපට පෙන්වා දුන් සේක. අප කළ යුතු වන්නේ, විශ්වාසයෙන් හා ඇදහිල්ලෙන්, ජේසුස් වහන්සේ නමැති යහපත් එඬේරා දෙස බලාගෙන, උන්වහන්සේගේ අඩිපාරෙහි ගමන් කිරීම යි. එවිට අපගේ ජීවිතවලට අවශ්‍ය ලෞකික මෙන් ම ආත්මික හා ආධ්‍යාත්මික පෝෂණය ද නිසි පරිදි ස්වාමීන් වහන්සේ විසින් සලසා දෙනු ලැබේ.

තව ද ජේසුස් වහන්සේගේ රැකවරණය යටතේ ගමන් කරන විට අප වෙත පැමිණෙන කවරාකාර හෝ නපුරු බලවේගවලට බිය විය යුතු නොවේ. යහපත් බැටළු එඬේරා තම ජීවිතය පරදුවට තබා වෘකයන්ගෙන් තම රැළට රැකවරණය සලසන්නාක් මෙන් සියලු නපුරු බලවේගවලින් මුදවා අප ආරක්ෂා කර ගැනීමට ජේසුස් වහන්සේ බලවත් ව හා ප්‍රේමණීය ව සිටින බැවිනි.

හඳුනා ගනිමු

ජේසුස් වහන්සේගේ රැළෙන් අප ඉවත් කිරීම සඳහා අද සමාජයේ පවතින නපුරු බලවේග කවරේ ද යි පංතියේ සාකච්ඡා කරමින් හඳුනා ගනිමු.

සිතන්නට යමක්....

බැටළු එඬේරා මහත් සෙනෙහසින් කටයුතු කරනුයේ තම රැළ වෙනුවෙනි.

එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ යහපත් එඬේරාණන් වනුයේ උන්වහන්සේ කෙරෙහි අදහන අය කෙරෙහි පමණක් ද?

ශුද්ධ බයිබලයෙන් ඒ පිළිබඳ ව විමසා බලමු.

*"තවද මේ රැළට අයිති නොවූ අන් බැටළුවෝ ද මට ඇත්තාහ. මා ඔවුන් ද ගෙන ආ යුතු ය. ඔවුහු මාගේ හඬට ඇහුම්කන් දෙති. මෙසේ එක රැළක් ද, එක එඬේරෙක් ද වන්නාහ.*

*ශු. ජෝහාන් 10 : 16*

ජේසුස් වහන්සේගේ රැළට අයත් වන කිතුනුවන් ලෙස අපි ආශීර්වාද ලත් පිරිසක් බව විශ්වාස කරමු. එය එසේ ම වේ. එසේ ම දේව කැමැත්ත වනුයේ මේ වන විට උන්වහන්සේගේ රැළට අයත් නොවන අය ද මෙම ආශීර්වාද ලත් රැළට එකතු කර ගැනීම ය. අවසානයේ ජේසුස් වහන්සේ තුළ එක ම රැළක් ලෙස ලොව සැම දෙන එකතු වීම ය.

## එය කළ හැකි වනුයේ කෙසේ ද?

යහපත් එඬේරාගේ භූමිකාව තම ජීවිතාදර්ශයෙන් මැනැවින් ඉටුකළ ජේසුස් වහන්සේ කුරුසි පත් වීමට පෙර සිය එඬේරත්වය තම ශ්‍රාවකයන් වෙත පැවරූ සේක. එනිසා මේ වන විට ජේසුස් වහන්සේගේ අනුගාමිකයන් ව සිටින අපහට ද එම එඬේරත්වයේ වගකීම නිතැතින් ම පැවරී ඇත. ඒ මෙලෙසිනි.

*"මම ඔබට අලුත් ආඥාවක් දෙමි.*
*එකිනෙකාට ප්‍රේම කරන්න. මා ඔබට ප්‍රේම කළාක් මෙන්*
*ඔබත් එකිනෙකාට ප්‍රේම කරන්න.*
*ඔබ එකිනෙකාට ප්‍රේම කරන්නාහු නම්,*
*එයින් ඔබ මාගේ ශ්‍රාවකයන් බව සියල්ලෝ දැන ගනිති"*

*ශු. ජොහාන් 13 : 34,35*

හුදෙක් "ප්‍රේමය" මත පිහිටමින් තම ඉගැන්වීම් මගින් මෙන් ම ජීවිතාදර්ශයෙන් ද යහපත් එඬේරෙකු ලෙස කටයුතු කළ ජේසුස් වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයන් වන අපට, මේ වන විට උන්වහන්සේගේ රැළට අයත් නොවන ජනතාව, ජේසුස් වහන්සේගේ රැළට ගෙන ආ හැකි වන්නේ ජේසුස් වහන්සේ අපට දක්වූ ප්‍රේමය එලෙසින් ම අප විසින් අන් අය වෙත දක්වනු ලැබීමෙනි. කිතුනු අපගේ යහජීවිත පැවැත්මෙන් අන් අය වෙත ජේසුස් වහන්සේ හඳුනා ගන්නට සැලැස්වීම උන්වහන්සේගේ කැමැත්ත වේ.

## ජේසුස් වහන්සේ අප වෙත දක්වූ ප්‍රේමය කෙබඳු වී ද?

*"මා පියාණන් මට ප්‍රේම කරන්නේ, මා නැවත ලබන පිණිස මාගේ දිවි පුදකරන බැවිනි. කිසිවෙක් එය මගෙන් පැහැර නොගනිති. මගේ ම කැමැත්තෙන් එය පුදමි. එය පුදන්නට මට බලය තිබේ. එය යළි ලබන්නට ද මට බලය තිබේ. මේ නියමය මාගේ පියාණන් වහන්සේගෙන් ම මම ලදිමි.*

*ශු. ජොහන් 10 : 17,18*

මෙලෙස කිසිදු පාපයකින් වියුක්ත වූ ජේසුස් වහන්සේ තම කැමැත්තෙන් ම තමකම නසා අප වෙනුවෙන් සිය දිවි කැප කළේ මනුෂ්‍යයා කෙරෙහි වූ අසීමිත ප්‍රේමය නිසාවෙනි.

දූවිල්ලෙන් මවන ලදු ව, දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ විසින් තමන් වහන්සේගේ ජීවන හුස්ම හෙළීමෙන් නිර්මාණය කරන ලද මනුෂ්‍යයා, උන්වහන්සේ වෙනුවට පාපය තෝරා ගැනීම නිසා "සදාතන ජීවනය" තමන් විසින් ම අහිමි කරගන්නා ලදි. නමුත් "පියෙකු දරුවෙකුට අනුකම්පා කරන්නා සේ, සමිඳාණෝ තමන් කෙරෙහි ගරු බිය ඇත්තන්ට අනුකම්පා කරන සේක" යන්න සනාථ කරමින්, දෙවි සමිඳාණන් වහන්සේ මාංසවත් ව ජේසුස් වහන්සේ ලෙසින් මිනිස් වෙස් ගෙන මෙලොවට වැඩම කර, ස්වකැමැත්තෙන් ම අප උදෙසා සිය දිවි පුද "සදාතන ජීවනය" අපහට නැවත හිමි කර දුන් සේක.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ගීතාවලිය 103:13-17**
**ගීතාවලිය 136:1-9**

ජේසුස් වහන්සේ පෙන්නුම් කළ පරිපූර්ණ දේව ප්‍රේමය පිළිබඳ ව ගීතාවලිය ඉදිරිපත් කරන කරුණු කීපයකි.

"මිනිස් ජීවිතය සදකාලික නොවනමුත් මිනිසා කෙරෙහි දේව ප්‍රේමය සදකල් පවතී. දෙවිඳුන්ගේ තිර පෙම පරම්පරාවෙන් පරම්පරාවට නොබිඳී පවතී. එම නිසා දේව ප්‍රේමය ලැබීමට අප නිරන්තරයෙන් ම දෙවියන් වහන්සේට ගෞරව කරමින් පක්ෂපාතී ව හා ධර්මිෂ්ඨ ව සිටිය යුතු ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. යහපත් බැටළු එඬේරෙකු සතු ගුණාංග ලැයිස්තුවක් පිළියෙල කරන්න.
2. ඒ එක් එක් ගුණාංගය ප්‍රේමණීය වූ ජේසුස් වහන්සේගේ ගුණාංග හා සමග ගළපන්න.



# 5 ශ්‍රාවකත්වයට කැඳවීම

ශු. ලූක් 5:1-11, 5:27-32, 6:12-16



ජේසුස් වහන්සේගේ ඉගැන්වීම් හා ජීවිතාදර්ශය ගැන පැහැදුනු බොහෝ දෙනා උන්වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයන් බවට පත්වූහ. මෙහි දී ජේසුස් වහන්සේ තම මෙහෙවර වඩාත් ශක්තිමත් ව ඉදිරියට ගෙන යෑම උදෙසා ඒ අතරින් දෙළොස් දෙනෙකු තෝරා ඔවුන්ට ප්‍රේරිතයන් යයි නම් තැබූ සේක. එම ශ්‍රාවකයන් තෝරා ගත් ආකාරයත්, එම ක්‍රියාවලිය මගින්, ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවර උදෙසා දායක වීමට අපගේ ජීවිත කෙලෙස සකස් විය යුතු ද යන්න විමසා බැලීමටත් මෙම පාඩම යොමු වේ.

අන්තෝනි මාමාට අයත් බෝට්ටුව සුපුරුදු පරිදි වෙරළෙහි නවතා තිබිණි. වෙන දා සේ ම ශුද්ධ බයිබලය අධ්‍යයනය කිරීම සඳහා සුමුදු අක්කාත් ළමයින් පිරිසත් බෝට්ටුව තුළ අසුන් ගත්තේ රවාවකට මෙනි. වෙන දා මෙන් නොව අද සුමුදු අක්කා අත ශුද්ධ බයිබලයට අමතර ව තවත් කාඩ්පත් කිහිපයක් තිබිණි. "සුබ සැන්දෑවක් හැම දෙනාට ම" කියමින් සුමුදු අක්කා සුපුරුදු පරිදි ආචාර කළ අතර, ළමයි එයට පිළිවදන් දුන්හ. සුමුදු අක්කා ගෙනැවිත් තිබූ කාඩ්පත් අතුරෙන් එකක් ගෙන එය ළමයින් ඉදිරියේ ප්‍රදර්ශනය කළා ය.

**"දේව කැඳවීම"** යනුවෙන් එහි ලියා තිබිණි.

කුමක් ද මේ දේව කැඳවීම? දේව මෙහෙවරෙහි විශේෂ කාර්යයන් උදෙසා දෙවියන් වහන්සේගේ තෝරා ගැනීම දේව කැඳවීමයි. අද අප විමසා බලන්නට යන්නේ එලෙස විශේෂ කැඳවීම් ලද කිහිප දෙනෙකු පිළිබඳ ව යි,



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
ශු. ලූක් 5:1-11



5.1 රූපය - පළමු ශ්‍රාවකයන් කැඳවීම

| | |
|---|---|
| ස්ථානය : | ගෙනසෙරෙත් විල හෙවත් ගලීලයේ මුහුද |
| අවස්ථාව : | ජේසුස් වහන්සේ සීමොන්ගේ ඔරුවට නැග අනුශාසනා කළ අවස්ථාව |
| පසුබිම : | සීමොන් ඇතුළු ධීවරයන්, රැයක් පුරා වෙහෙස වුව ද එක් මත්ස්‍යයකුවත් අල්ලා ගැනීමට නොහැකි වීම |
| ජේසුස් වහන්සේගේ ඉල්ලීම : | දියඹට ගොස් දැල් හෙළන ලෙස |
| සීමොන්ගේ ප්‍රතිචාරය : | ජේසුස් වහන්සේට කීකරු වී නැවත දැල් හෙළීම |
| අත්දැකීම : | දැල් ඉරෙන තරමට මසුන් රාශියක් අල්ලා ගැනීම |
| සීමොන්ගේ : ඊළඟ පියවර | ජේසුස් වහන්සේගේ පාමුල දණින් වැටී තම පව්කාර ස්වභාවය පිළිබඳ ව උන්වහන්සේට පැවසීම. |
| ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රතිචාරය : | මෙතැන් පටන් ඔබ මිනිසුන් දිනනු ඇත" යනුවෙන් පවසා සිය "මෙහෙවර උදෙසා ඔහු කැඳවීම. |

"මේ විශේෂ කැඳවීම මගින් අපට ලද හැකි අත්දැකීම් මොනවා ද?" සුමුදු අක්කා විමසුවා ය.
"අපගේ ජීවිතයේ ඕනෑ ම මොහොතක දේව කැඳවීම ලැබිය හැකියි." එසේ පැවසුවේ මහෙල් ය. දේව කැඳවීමට කීකරු වීම අපගේ වගකීම බව චතුර පැවසී ය.
"සමහර විට ප්‍රාතිහාර්යයක අත්දැකීම තුළ මෙන් ම බලාපොරොත්තු කඩ වූ අවස්ථාවල දී පවා දේව කැඳවීම ලැබිය හැකියි." දෙව්ශානි පැවසුවා ය.
"අපගේ වැරදි ක්‍රියා ඒත්තු ගෙන, ඒ පිළිබඳ ව පසුතැවිලි වීමෙන් දේව කැඳවීමට ප්‍රතිචාර දැක්වීම සුදුසු බව ගීතානි කීවා ය.

"ඔව්, ඔයාලාගේ අදහස් ඉතා අගෙයි, මා එකතු කරන්නම් තවත් අදහසක්" සුමුදු අක්කා පැවසුවා ය. "ජේසුස් වහන්සේගේ ශුද්ධත්වය තුළ අපගේ නොවටිනා බව අවබෝධ කර ගනිමින්, සියල්ල අතහැර දේව කැඳවීමට ප්‍රතිචාර දැක්වීමයි අප කළ යුතු වන්නේ."

හොඳයි අපි තවත් එවැනි ම විශේෂ දේව කැඳවීමක් ලද කෙනෙකු ගැන විමසා බලමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. ලූක් 5:27-32**

| | |
|---|---|
| ලෙවී හෙවත් මතෙව් හමුවන්නේ : | බදුපොළේ දී |
| ලෙවීගේ රැකියාව : | අයකැමි හෙවත් බදු අය කිරීම |
| ජේසුස් වහන්සේ ඔහුට වදාළේ : | "මා අනුව එන්න" |
| ලෙවීගේ ප්‍රතිචාරය : | සියල්ල අත්හැර දමා නැගිට උන්වහන්සේ අනුව යෑම |
| කෘතගුණ දැක්වීම සඳහා ලෙවී : | සිය නිවසෙහි ජේසුස් වහන්සේට භෝජන සංග්‍රහයක් පිළියෙල කිරීම. |
| එහි දී ජේසුස් වහන්සේට විරුද්ධව නැගුණු චෝදනාව : | උන්වහන්සේ අයකැමියන් හා පව්කාරයන් සමග කෑම වළඳන බව. |
| ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රතිචාරය : | "රෝගීන්ට මිස නිරෝගීන්ට වෙදාගෙන් කම් නැත" කියාත් "මා ආයේ දැමිටුන් පසුතැවී සිත් හරවා ගැනීමට කැඳවීම පිණිස නොවේ" කියාත් ය. |

"ලෙවී කැඳවීමේ සිද්ධියෙන් ඔබ අවබෝධ කර ගත්තේ කුමක් ද?" සුමුදු අක්කාගේ පැනය විය. "අප කෙතරම් වැරදි කර දෙවිඳුන්ගෙන් ඈත් වුවත් කමාව ලැබීම තුළ අපටත් දේව කැඳවීම යම් මොහොතක ලැබිය හැකියි" දෙව්ශානී කීවා ය.
"ජේසුස් වහන්සේගේ කැඳවීම ලැබෙන්නේ තම වැරදි පිළිගෙන පසුතැවිලි වන අයට ය." යන්න චතුරගේ අදහස විය.
සඳුනි පැවසූයේ "ජේසුස් වහන්සේ වැඩියේ ධර්මිෂ්ඨ අය නොව අප වැනි පව්කාරයන් කැඳවීමට" බව ය.
"දේව කැඳවීමට ක්ෂණික ව නිසි ප්‍රතිචාර දැක්විය යුතු" බව මහෙල්ගේ අදහස විය.
සුමුදු අක්කා පැවසූයේ "දේව කැඳවීමට විවෘත වන අප, එම කැඳවීමේ ආශීර්වාදය අප කෙරෙහි පමණක් තබා නොගෙන අන් අයට ද එය ලබා දීම සඳහා කටයුතු කළ යුතු බව ය.

මෙලෙස ජේසුස් වහන්සේ සිය ශ්‍රාවකත්වයට ගලීලයේ මුහුද හෙවත් ගෙනසෙරෙත් විල අසල දී සීමොන්, ඇන්ඩෘ, ජොහාන්, ජාකොබ් ද බදුපොළේ සිටි ලෙවී හෙවත් මතෙව් ද කැඳවූ සේක.

"හොඳයි මේ සිදුවීම් ඇසුරින් දැන් ඔයාලට පුළුවන් ද බලන්න, දේව සේවය සඳහා කැඳවීම ලබන අය තුළ තිබිය යුතු ගුණාංග කීහිපයක් පෙළගස්වන්න" සුමුදු අක්කා විමසුවා ය. ළමයි යුහුසුළු ව පිළිතුරු දීමට ඉදිරිපත් වූහ. සුමුදු අක්කා විසින් ඒ සඳහා ඔවුනට කාඩ්පත බැගින් ලබා දෙන ලදි. ඔවුන් ලියා දැක්වූ ගුණාංග පහත දැක්වේ.




(ශු. ලූක් 5:8) (ශු. ලූක් 5:5) (ශු. ලූක් 5:5) (ශු. ලූක් 5:6) (ශු. ලූක් 5:8)

ශ්‍රාවකයන් කැඳවනු ලබන්නේ කුමකට ද? සුමුදු අක්කා ළමයින්ගෙන් තවත් ප්‍රශ්නයක් නැගුවා ය.

"ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රේරිතයන් ලෙස කටයුතු කිරීමට" එවර පිළිතුරු දුන්නේ ගීතානි ය.

"ඔව් ගීතානි ඔයාගේ පිළිතුර හරි. ජේසුස් වහන්සේ ශ්‍රාවකයන් අතුරෙන් විශේෂ පිරිසක් තෝරාගත් බව අදාළ ශුද්ධ ලියවිලි කොටසෙහි සඳහන් වෙනවා".

ප්‍රේරිතයන් ලෙස අපි දැන් එය ශුද්ධ බයිබලයෙන් කියවා බලමු.




ඉන් පසු සුමුදු අක්කා තම අත රැඳි තවත් කාඩ්පතක් ළමයින්ට ඉදිරිපත් කළා ය. ප්‍රේරිතයන් දෙළොස් දෙනා කැඳවීම පිළිබඳ ව එකිනෙකා සිතන කරුණු එහි සටහන් කරන ලෙස ඇය පැවසුවා ය.

**ප්‍රේරිතයන් දොළොස් දෙනා කැඳවීමේ සිදුවීම තුළ දක්නට ඇති විශේෂ ලක්ෂණ :-**

- චතුර - ශ්‍රාවකයන් කැඳවීමට පෙර ජේසුස් වහන්සේ කන්දකට නැඟී මුළු රැයක් පුරා යාච්ඤා කළ බව
- දෙව්ශානි - තමා සමග සිටි අය අතුරෙන්, විශේෂ ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනෙකු පමණක් තෝරා ගත් බව
- මහේල් - කෙතරම් පිරිසක් සිටිය ද විශේෂ ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනෙකු පමණක් තෝරා ගත් බව
- ගීතානි - ජේසුස් වහන්සේ විශේෂයෙන් තෝරා ගත් ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනා හට "ප්‍රේරිතයන්" යන විශේෂ නාමය තැබූ බව
- සඳුනි - විවිධ පරිසරවලට අයත්, විවිධ සමාජ පසුබිම් ඇති හා විවිධ රැකියාවල යෙදී සිට පැමිණි දොළොස් දෙනෙකු සිය ප්‍රේරිතයන් වීම සඳහා උන්වහන්සේගෙන් කැඳවීම් ලද බව.

ඔබ ලියූ අදහස් සැම අදහසක් ම නිවැරදියි, ඒ වගේ ම ඉතා වැදගත්.

මා දැන් ඔබට කියා දෙන්නම්, ජේසුස් වහන්සේ මේ සිදුවීමෙන් අපට අවධාරණය කරන සත්‍යතා කිහිපයක්.

| | |
|---|---|
| වැදගත් තීරණවල දී → | යාච්ඤාවෙන් සවිමත් වීම අත්‍යවශ්‍ය බව |
| විවිධ පුද්ගලයින් උදෙසා → | සේවය සඳහා විවිධ අවස්ථාවල කැඳවීම ලැබෙන බව |
| දේව කැඳවීම ලබා දෙන්නේ → | දේව කැමැත්තට අනුකූල ව බව |
| දේව සේවයේ දී → | සංඛ්‍යාව නොව වැදගත් වන්නේ, දේව හඬට සවන් දී ඉටු කරන සේවාව බව |
| දේව කැඳවීම ලද කල → | අවනත වී ධනාත්මක ව ප්‍රතිචාර දැක්වීම අපේක්ෂිත බව |
| දේව කැඳවීම පිළිගන්නා අය → | ලෝකයට පිටත් කර යැවීම සඳහා ශුද්ධාත්ම බලය තුළ සන්නද්ධ වීම අත්‍යවශ්‍ය බව |
| ශ්‍රාවකත්වය සඳහා දේව කැඳවීම ලැබීමට → | තරාතිරම, පසුබිම, සමාජ තත්ත්වය ආදී කිසිවක් අදාළ නොවන බව |

**ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රේරිතයන් ලෙස කැඳවීම ලැබූ දොළොස් දෙනාගෙන්,**

| | |
|---|---|
| සීමොන් පේදුරු හා ඔහුගේ සහෝදර ඇන්ඩෘ → | ධීවරයෝ වෙති |
| සෙබදීගේ පුතුන් වූ ජාකොබ් හා ජොහාන් → | ධීවරයෝ වෙති |
| පිලිප් → | පන්දහසකට කෑම දීම සිදුවීමේ දී අපට හමුවේ |
| බර්තොලමෙව් → | පිලිප් විසින් ජේසුස් වහන්සේ වෙත හඳුන්වා දී ඇත. නතානියෙල් ලෙස ද හැඳින්වේ |
| මතෙව් හෙවත් ලෙවී → | අයකැමියෙකි |
| තෝමස් → | උත්ථාන වූ ජේසුස් වහන්සේගේ ඇණ කැළැල් දැක ඇදහූ තැනැත්තා ය |
| අල්පෙවුස්ගේ පුත් ජාකොබ් → | ලෙවීගේ සහෝදරයකු බව පැවසේ |
| අන්ත ජාතිවාදී සීමොන් → | සෙලට්වරයෙකි |
| ජාකොබ්ගේ පුතු ජූදස් → | සමහර අවස්ථාවල දී තද්දෙයුස් ලෙස හඳුන්වා ඇත |
| ජූදස් ඉස්කාරියොත් → | ජේසුස් වහන්සේ පාවා දුන් ශ්‍රාවකයා ය. ඔහු ගලීල වැසියෙක් නොවේ |

මොවුහු සිය කැඳවීම තුළ ජේසුස් වහන්සේ සමග සිටිමින් සේවයේ යෙදුණාහ. "අපිත් දේව කැඳවීමට නිසි ප්‍රතිචාර දක්වමින් දේව සේවයට කැපවෙමු" යි පවසමින් සුමුදු අක්කා දෙව් යැදුමකින් ශුද්ධ බයිබලය අධ්‍යයනය කිරීමේ කාලය අවසන් කළා ය. එදින ළමයින් නිවෙස් බලා ගියේ මුල් ශ්‍රාවකයන් කැඳවීමේ සිදුවීම තුළ දේව කැඳවීමට නිසි ප්‍රතිචාර දක්විය යුතු ආකාරය පිළිබඳ ව නව අත්දැකීමක් ලබා ගනිමිනි.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දේව කැඳවීම යනුවෙන් ඔබ අදහස් කරන්නේ කුමක් ද? අදහස් දක්වන්න.
2. ජේසුස් වහන්සේ තම ශ්‍රාවකයන් කැඳවීමේ ක්‍රියාවලිය තුළ දක්නට ලැබුණු ලක්ෂණ පෙළගස්වන්න.
3. ඔබට දේව කැඳවීම ලැබුණොත් ඔබ ක්‍රියා කරන ආකාරය කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.



# 6 මෙහෙවරෙහි පදනම

ශු. ලූක් 4:16-21

ජේසුස් වහන්සේගේ ඉගැන්වීම් අතර "නාසරෙත් හි දේශනය"ට හිමි වනුයේ සුවිශේෂී වැදගත්කමකි. ඒ ජේසුස් වහන්සේ බව්තීස්ම ස්නාපනය ලබා, අනතුරුව යක්ෂයා විසින් පරීක්ෂා කරනු ලදු ව ඉන් ජය ගෙන, ස්වකීය මෙහෙවරට පිවිසීමේ අවස්ථාව නිසා ය. නාසරෙත්හි දී සිදු කළ මෙම දේශනයෙන් ජේසුස් වහන්සේ මෙලොව තම මෙහෙවරට අදාළ අරමුණු ප්‍රකාශ කළ සේක.
එම අරමුණු විමසා බලමින් එමගින් අපගේ කිතුනු දිවිය අර්ථවත් කර ගැනීමට අවශ්‍ය මඟපෙන්වීම ලබමු.

ඉරු දින දහම් පාසලේ වාර්ෂික 'සමාජ සේවා ප්‍රගති සමාලෝචන සැන්දෑවේ' වැඩ කටයුතු ඇරඹීමට දැන් සියල්ල සූදානම් ය. ඉරු දින දහම් පාසලේ මධ්‍යම අංශයේ සිට ජ්‍යෙෂ්ඨ හා යොවුන් විය අංශවලට අයත් සියලු දරු දැරියෝ අසුන් ගෙන සිටිති. ඉරු දින දහම් පාසල් ගුරු මඬුල්ල, විශේෂ කමිටුවේ සාමාජිකයින් හා දේවගැති දෙපල ද වැඩ කටයුතු ඇරඹීමට සූදනම් වෙති. පළාත් භාර දේවගැතිතුමාගේ යැදුමින් වැඩ සටහන අරඹන ලදි.

වැඩසටහන්

සම්බන්ධීකාරක : රැස් ව සිටින සියලු දෙනාට ම යහපත් සන්ධ්‍යාවක්! වසරක් ගෙවී අවසන් වීමට ආසන්න සමයක මේ සන්ධ්‍යාවේ සියලු දෙනා ම මෙහි රැස් ව සිටින්නේ කුමන කාරණයක් උදෙසා ද කියා අප දන්නවා. දෙවියන් වහන්සේගේ ආශීර්වාදය තුළ ඉතා සාර්ථක සමාජ සේවා ව්‍යාපෘතියක් අප මේ වසරේ නිමාවට පත් කළා. එහි ප්‍රගතිය සාකච්ඡා කර, දෙවියන් වහන්සේට තුති පිදීමටයි මේ අවස්ථාව. මා දැන් අපගේ ඉරු දින දහම් පාසලේ අධීක්ෂකතුමාට අරාධනා කරනවා අපගේ "වසරේ තේමාව" හඳුන්වා දීමට.

දේවගැතිතුමා : ස්තුතියි, ඔබ සැම දෙනාට ම මතක ඇති මෙම වසර මුල දේව මඟපෙන්වීමෙන් අප ශු. ලූක් 4:16-21 හි සඳහන් වන ජේසුස් වහන්සේගේ නාසරෙත් දේශනය අධ්‍යයනය කළ ආකාරය.
හොඳයි අපි නැවත එම ශුද්ධ ලියවිලි පාඨය කියවා බලමු. එද බයිබල් අධ්‍යයනය තුළින් ඉගෙන ගත් වටිනා යමක් අප සමඟ බෙදා ගනිමින් අපගේ මතකය අවදි කරවන්න කෙනෙක් සිටිනවා ද?

(සැණෙකින් සිසුවියකගේ අත ඉහළට එසවිණි).

දේවගැතිතුමා : බොහොම හොඳයි නෙත්මී, එන්න ඉදිරියට.

නෙත්මී : ස්තුතියි පියතුමනි, මට අවස්ථාව ලබා දීම ගැන. එම බයිබල් අධ්‍යයනය මා නොදන්නා බොහෝ දේ මට කියා දුන්නා. ජුදෙව්වරුන් ඔවුන්ගේ ආගමික දේව මෙහෙයන් සබත් දවසෙහි දී, සිය ගමේ ධර්මශාලාවෙහි පැවැත්වූ බවත්, එකල සිරිත ලෙස ශුද්ධ ලියවිලි පාඨයක් කියවීම හෝ එය විවරණය කිරීම සඳහා විශේෂයෙන් ධර්ම ශාලාවට පැමිණ සිටින අමුත්තෙකුට අවස්ථාව ලබා දෙන බවත් මා ඉගෙන ගත්තා. එසේම එදා නාසරෙත් ධර්ම ශාලාවේ සිටි ජේසුස් වහන්සේට එම අවස්ථාව ලැබුණු විට තමන් වහන්සේ හට ලැබුණු යෙසායා ග්‍රන්ථයේ 61 වන පරිච්ඡේදයේ පළමු හා දෙවන පද කියවමින්, තමන් වහන්සේ තුළින් එම පදවලින් එළි දක්වෙන දිවැස් වැකිය ඉටු වූ බව සභාවට ප්‍රකාශ කළ සේක. එම දිවැස් වැකියෙන් ප්‍රකාශ වන්නේ ජේසුස් වහන්සේ විසින් ඉටු කිරීමට නියමිත වූ මෙහෙවරට අදාළ සුවිශේෂී අරමුණු බවයි මා ඉගෙන ගත්තේ.

දේවගැතිතුමා : ඔබට ගොඩාක් ස්තුතියි, නෙත්මී, ඔබ එදින ඉගෙන ගත් දේ අප සමඟ බෙදාගත්තාට. නෙත්මී කිව්වා වාගේ ජේසුස් වහන්සේ හැදී වැඩුණු නාසරෙත් නුවර සිදු කළ දේශනය මගින් සිය මෙහෙවරට අදාළ විශේෂිත අරමුණු ඉදිරිපත් කළ සේක. එනම්;

| දිළිඳුන්හට සුභාරංචිය දේශනා කිරීම | වහලුන්ට මිදීම ලබා දීම | අන්ධයන්ට පෙනීම ලැබෙන බව දැන්වීම | පීඩිත වූවන් මිදීම |
|---|---|---|---|

මේ උන්වහන්සේගේ මෙහෙවරට අදළ අරමුණු බව අප ඉගෙන ගත්තා ඔබට මතක ඇති.

මේ හැම අරමුණක් තුළින් ම ප්‍රකාශ වන්නේ කුමක් ද? උන්වහන්සේ මෙලොවට වැඩියේ මුළු මිනිස් සත වෙත ගැලවීම නැති නම් නිදහස එසේත් නැති නම් විමුක්තිය ලබා දීමට බවයි. උන්වහන්සේගේ මෙහෙවර තුළින් එම අරමුණු සඵලවත් වුණා. ගැලවීමේ මාවත සැමට ම විවෘත වුණා.

එම සුවිශේෂී පණිවුඩය මුල්කරගෙන අප මෙවර අපගේ සමාජ සේවා ව්‍යාපෘතියේ පසුබිම හා ආරම්භය ගැන අදහස් කීපයක් බෙදා ගැනීම සඳහා දැන් අවස්ථාව ලබා දීමට අදහස් කරනවා, අප ඉරු දින දහම් පාසලේ ලේකම්තුමාට.

ලේකම්තුමා : ස්තුතියි දේවගැතිතුමනි, ඔබතුමා පැවසූ ලෙස මෙවර අපේ සමාජ සේවා ව්‍යාපෘතියේ තේමාව ලෙස අප තෝරා ගත්තේ ජේසුස් වහන්සේගේ නාසරෙත් ප්‍රකාශයෙහි නැතිනම් දේශනයෙහි අරමුණු මුල්කරගෙන.
'නාසරතයෙන් දෙව් මෙහෙයක්,
බොහෝ දනට පිළිසරණක්'

ජ්‍යෙෂ්ඨ හා යොවුන් විය අංශවල සිසු සිසුවියන් කණ්ඩායම් 4කට බෙදා 'දොඩම්වල' ගම්මානයේ අසරණ දනහට පිළිසරණක් වීමට මැයි මස 16 වන හා 17 වන සති අන්තය දෙඩම්වල බලා අප පිටත් ව ගියා. අපි ඒ වැඩසටහන ගැන එම කණ්ඩායම්වලින් අසා දැන ගනිමු. එම ගම්මානයේ තොරතුරු බිඳක් ඉදිරිපත් කිරීමට මා පළමු කොට අපගේ විශේෂ කමිටුවේ ගුරු මහත්මියකට ආරාධනා කරනවා.

ගුරු මහත්මිය : මෙවර අපගේ සමාජ සේවා ව්‍යාපෘතිය දේව කරුණාව හා ආශීර්වාදය තුළ ඉතා සාර්ථක වුණා. ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරෙහි අරමුණු ආදර්ශයට ගෙන, අප අපගේ ව්‍යාපෘතිය 'දොඩම්වල ගම්මානයේ' කණ්ඩායම් 4ක් වෙත යොමු කළා. දෙඩම්වල ඉතා දුෂ්කර, අඩු පහසුකම් සහිත ගම්මානයක්. එසේ ම හරි ම අසරණ මිනිසුන් පිරිසක් එහි ජීවත් වෙන්නේ. අපේ පළමු කණ්ඩායම යොමු වුණේ දෙඩම්වල සිටින අසරණ රෝගාතුර ආච්චිලා, සීයලා කණ්ඩායමක් වෙතයි. විවිධ දුසිරිත්වලට වහල් වෙලා පුනරුත්ථාපනය කිරීමට යොමු වුණු තරුණ කණ්ඩායමක් සමඟ ගත කරන්නට අපගේ දෙවන කණ්ඩායමට අවස්ථාව ලැබුණා. එම ගමේ වෙසෙන දෘශ්‍යාබාධිත සහෝදර සහෝදරියන් සමඟ ගත කිරීමට හැකියාව ලැබූයේ අපගේ තුන් වන කණ්ඩායමටයි. අපගේ සිව්වන කණ්ඩායම සිය සේවය සැලසූයේ දොඩම්වල ගමේ ළමා නිවාසයකටයි. මේ කණ්ඩායම්වල නායක නායිකාවන් ඔවුන්ගේ ව්‍යාපෘතිය ගැන ඔබ සමඟ දැන් අදහස් බෙදා ගනීවි.

වැඩසටහන්
සම්බන්ධීකාරක : ඔව් දැන් අපි පළමු කණ්ඩායමේ නායිකා දයානිට ආරාධනා කරනවා ඇගේ අත්දැකීම බෙදා ගැනීමට.

දයානි : අපගේ ඉරු දින දහම් පාසල මගින් අපට ලබා දුන් මේ අවස්ථාව අපගේ ජීවිත වෙනස් මඟකට හැරවූ බව කීවොත් මා නිවැරදියි. දොඩම්වල ගම්මානයේ රෝගාතුර වූ ආච්චිලා, සීයලා සිටින නිවාසයකටයි අපගේ කණ්ඩායම යොමු කරනු ලැබුවේ. එහි ගිය විට, අප දුටුවේ ඉතා අසරණ තත්ත්වයක්. සමහරු වේදනාවෙන් කෑගසනවා. තවත් සමහරුන් අපිරිසිදු ව සිටින ආකාරයක් අප දුටුවා. අපේ කණ්ඩායමේ අය එකමුතු ව ඒ ආච්චිලා, සීයලා නාවලා පිරිසිදු කරලා ඔවුන්ට කෑම බීම දීලා, ඔවුන් සමඟ ඉතා අර්ථවත් දවසක් ගතකළා. ශුද්ධ බයිබලයෙන් ජේසුස්

වහන්සේ ගැන කතාන්දර කියා දෙන්නටත් අමතක කළේ නැහැ. ලාදුරු රෝගීන් සුවකිරීම, අන්ධ, ගොළු, බිහිරි අය සුව කිරීම, යක්ෂාත්ම දුරු කිරීම වැනි ජේසුස් වහන්සේගේ ප්‍රාතිහාර්ය ගැන කතාන්දර අප ඒ අයට ඉදිරිපත් කළා. එදා ඒ ආච්චිලා, සීයලා ගොඩක් සතුටු වූවා. ජේසුස් වහන්සේත් උන්වහන්සේගේ මෙලොව සේවයේ දී බොහෝ අසරණ අයට පිහිට වුණා. අපටත් උන්වහන්සේගේ සේවයට සුළුවෙන් හෝ කොටස්කරුවන් වීමට ලැබීම මහත් සතුටක්. දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා වේවා.!

වැඩසටහන්

සම්බන්ධීකාරක : දයානිට අපි ස්තුතිවන්ත වෙනවා. මීළඟ අවස්ථාව දෙවන කණ්ඩායමේ නායක විජිත්ට.

විජිත් : දොඩම්වල වගේ දුෂ්කර ගම්මානයක යම් සේවයක් කිරීමට අවස්ථාවක් ලැබේවි කියා මා කවදවත් සිතුවේ නැහැ. මගේ සිහිනය සැබෑ කළ ඉරු දින දහම් පාසලට මා මගේ ස්තුතිය හිමි කර දෙනවා. අපගේ කණ්ඩායම යොමු කෙරුණේ එම ගමේ තරුණ පුනරුත්ථාපන මධ්‍යස්ථානය වෙතයි. එහි සිටි අයියලා, අක්කලා ජීවිතයේ විවිධ වැරදිවලට වහල් වෙලා ඉන් ගැලවීමක් නැතිව ජීවිත විනාශ කර ගන්නට උත්සාහ කළ අය. ඔවුන් කෙසේ හෝ සොයා ගෙන මෙම මධ්‍යස්ථානයේ නිලධාරීන් මගින් පුනරුත්ථාපනය කිරීමට ක්‍රියා කරනවා. අපේ කණ්ඩායම ඒ අය සමඟ සුහද ව කතා කළා. ඔවුන්ගේ ජීවිත ප්‍රශ්න ගැනත් ඔවුන් අප සමඟ සාකච්ඡා කළා. තරුණ ජීවිතයක වටිනාකම ගැන ඔවුන්ට කියා දීමට අපට හැකි වුණා. අර්බුදයක දී ක්‍රියාකරන ආකාරයත් ජේසුස් වහන්සේ ලබා දෙන නිදහසත් ඔවුන්ට පිළිගැන්වීමට හැකි වීම ඉතා වැදගත්. එහි සිටි බොහෝ පිරිසක් ශුභාරංචිය ඇසීමට ආසාවෙන් අප සමඟ එකතු වුණා. ජේසුස්වහන්සේ විසින් විවිධ වහල් බැම්වලින් නිදහස් කරන ලද සාකෙවුස්, මතෙව්, සමාරියේ ස්ත්‍රිය, පව්කාර ස්ත්‍රිය ගැන අප ඔවුන්ට කරුණු කියා දුන්නා. මේ විවිධ දුසිරිත්වල වහල් බැම්වලින් ද පීඩාවලින් ද ඔවුන් මුදා ගැනීමට ජේසුස් වහන්සේට හැකි බව අප පෙන්වා දුන්නා. ඒ දිනය අපටත් ඔවුන්ටත් ඉතා මත් වැදගත් දිනයක් වූ බව නො අනුමානයි.

වැඩසටහන්

සම්බන්ධීකාරක : විජිත්ට ස්තුතියි. අපි දැන් ආරාධනා කරන්නේ තුන් වන කණ්ඩායමේ නායක ජයාන්ට.

ජයාන් : අපේ කණ්ඩායමට ලැබුණේ අද්විතීය අවස්ථාවක්. ඇස් දෙක ම නොපෙනෙන දොඩම්වල ගමේ දෘශ්‍යාබාධිත සහෝදර සහෝදරයින් සමඟ කාලය ගත කරන්නට අපට හැකි වුණා. අපේ කණ්ඩායමේ බොහෝ දෙනෙකුට ජේසුස් වහන්සේ දැස් නොපෙනෙන බොහෝ අය සුව කළ ආකාරය මතකයට නැගුණු බව ඔවුන් ප්‍රකාශ

කළා. දෘශ්‍යාබාධිත අය ජීවත් වන්නේ එක ම පවුලක් ලෙසිනුයි. ඇස් දෙකම නොපෙනුණාට ඔවුන්ගේ හදවත් හරිම කරුණාභරිතයි. ඒ වගේ ම ඔවුන්ට විවිධ හැකියා රාශියක් තිබෙනවා. අපි ඔවුන්ගේ දක්ෂතාවලට සවන් දුන්නා. ඒවා නැරඹුවා. අප දන්නා ගීතිකා ඔවුන්ට කියා දී ඔවුන් සමඟ ගායනා කළා. ඔවුන් අපට සංගීතයෙන් සහාය වුණා. අප ඔවුන් දිරිගැන්වූවා. ඔවුන්ට ජේසුස් වහන්සේ ගැන කියා දුන්නා. මඟ අසල සිටි අන්ධ බාර්තිමෙයස් වැනි අය උන්වහන්සේ සුව කිරීම ගැන ශුද්ධ බයිබලයේ කතාන්දර ඔවුන් ඉදිරියෙහි කියෙව්වා. ඇස් දෙක නොපෙනුණත් ජීවිතයේ නිදහස විමුක්තිය ලබා දීමට ජේසුස් වහන්සේට හැකි බව කියා දුන්නා. ඔවුන් මහත් උනන්දුවෙන් ගෞරවයෙන් හා ආසාවෙන් ජේසුස් වහන්සේ ගැන සුබාරංචිය අසා සිටියා. ඇස් පෙනීම ඇති ව සිටිය දීත් ජේසුස් වහන්සේට පිටුපා වැරදි කරන බොහෝ දෙනකුට වඩා ඇස් පෙනීම නැති, හදවතින් උන්වහන්සේ සෙවීමට උත්සාහ දරන මේ අය ආශීර්වාද ලත් බව අපේ කණ්ඩායමේ හැඟීම වුණා. ඉතිං මේ වගේ වටිනා ව්‍යාපෘතියකට අපට මඟ පෙන්වූ ඉරු දින පාසල් කමිටු මඬුල්ලට අපේ කණ්ඩායම වෙනුවෙන් මා ස්තුතිවන්ත වෙනවා.

වැඩසටහන්

සම්බන්ධීකාරක : හොඳයි ජයාන්, ඔබට ගොඩක් ස්තුතියි, අදහස් බෙදා ගත්තට. දැන් අවස්ථාව ලබා දෙන්නේ සිව්වන කණ්ඩායමේ නායිකා මිහිරිට.

මිහිරි : අපේ කණ්ඩායම රැගෙන ගියේ දොඩම්වල ළමා නිවාසයකටයි. දෙමාපියන් අහිමි, කාත් කවුරුවත් නැති කුඩා නංගිලා, මල්ලිලා විසි පහක් පමණ එහි සිටියා. අප දුටු විට ඒ අයට හරි ම සතුටුයි. අප ඔවුන්ට කෑම කැවුවා. ඔවුන් සමඟ ක්‍රීඩා කළා. අපේ සමහර සමාජිකයන් පාසල් යන කුඩා නංගිලා, මල්ලිලාට පාඩම් ඉගැන්නුවා, අකුරු ලියන්න කියා දුන්නා. ඒ වගේ ම ජේසුස් වහන්සේ ගැන ලස්සන කතාන්දර, ගීතිකා ඔවුන්ට කියා දෙමින් ජේසුස් වහන්සේ වෙතට ඔවුන් සමීප කරවීමට උත්සාහ කළා. ජේසුස් වහන්සේ මෙලොව සේවය කරන විට කුඩා දරුවන් පිළිගෙන ඔවුන්ට ආදරයෙන් සලකා දේව රාජ්‍යය ඔවුන්ගේ යැයි ප්‍රකාශ කළ බව අප කියා දුන්නා. පාසල් යන වයසේ නංගිලා, මල්ලිලාට අප දේව වචනයෙන් පාඨයක් මතකයෙන් කීමට උගන්වා, එය අලංකාර පොත් සලකුණක ලියා දුන්නා. ඒ පුංචි නංගිලා, මල්ලිලාට හරි ම සතුටුයි. ඒ වගේ ම අපි ඔවුන්ගෙන් සමුගෙන එන විට ඒ බොහෝ අය අඬන්නට පටන් ගත්තා. අපට නවතින්නට කියා ආයාචනා කළා. නමුත් අමාරුවෙන් වුණත් අප ඔවුන්ගෙන් සමුගත්තා. අප ගෙන ගිය තෑගි බෝග ඔවුනට දීමට අමතක කළේ නැහැ. මා මෙම අවස්ථාව අපට ලබා දුන් ඉරු දින දහම් පාසලේ සැම දෙනාට මගේ කණ්ඩායම වෙනුවෙන් තුති පුදනවා.

වැඩසටහන්
සම්බන්ධීකාරක : ඔබ් කණ්ඩායම් හතර ම අප සමඟ බෙදා ගත් අදහස් අප අසා සිටියා. එය ඉතා ම සාර්ථක හා දේවාශීර්වාදයෙන් පිරි වැඩසටහනක් බව සියලු දෙනාට ම පැහැදිලි වන්නට ඇති. දැන් මා ඉරු දින දහම් පාසලේ වාර්ෂික සමාජ සේවා ප්‍රගති සමාලෝචන සැන්දෑවේ වැඩකටයුතු නිමා කිරීමට සහාය දේවගැතිතුමාට ආරාධනා කරනවා.

සහාය
දේවගැතිතුමා : ජේසුස් වහන්සේගේ සේවයේ අරමුණු හා සැලැස්ම, ඉටු කර ගැනීමට අප යොදා ගත් බවට මෙම ව්‍යාපෘතිය මනා සාක්ෂියක්. ඉහත අදහස් දැක්වූ කණ්ඩායම්වල ක්‍රියාකාරීත්වයට අමතර ව අපේ ගුරුභවතුන් ඒ ගමේ අයගේ නිවාස කිහිපයක් අලුත්වැඩියා කර ගැනීමටත්, පාසල් ගොඩනැගිලි හා දේවස්ථාන ශාලාව නවීකරණය කර දීමටත්, බොහෝ වෙහෙස මහන්සි වී වැඩ කළා. මේ ව්‍යාපෘතිය අවසානයේ අප පිටත් වීමට පෙර, ඔවුන් අපෙන් ඉල්ලා සිටියේ ඔවුන් වෙනුවෙන් දේව මෙහෙයක් පවත්වන ලෙසයි. අප ඔවුන්ගේ ඉල්ලීමත් ඉටු කරමින් සතුටින් නැවත අපේ නිවෙස් බලා පැමිණියා. මෙවැනි ආසිරි අපට වැගිරවූ මහෝත්තම වූ දෙවියන් වහන්සේට තුති පුදමින් නැවතත් එවැනි වටිනා සේවාවක් මේ මිහිතලයේ දුක් පීඩාවන් මැද ගමන් කරන ජනතාව වෙත සලසන්නට හා ඔවුන්ට නව බලාපොරොත්තුවක් ගෙන ඒමට උන්වහන්සේගේ පිහිට පතමින් අපි දෙව් යැදුමකින් මේ සන්ධ්‍යාවේ වැඩ කටයුතු හමාර කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙයට අදාළ කරුණු පිළිවෙළින් දක්වන්න.
2. ඉන් එක් අරමුණක් හෝ සාක්ෂාත් කර ගැනීමට හැකි, ඔබේ පාසලේ කිතුනු සිසුන්ට එක් වී ඉටු කළ හැකි වැඩ සටහනක් සකසන්න.

# 7 අර්ථවත් මෙහෙවරකට යොමුව



ශු. මතෙව් 10:5-15



ජේසුස් වහන්සේ තම මෙහෙවර වඩාත් ශක්තිමත් ව ව්‍යාප්ත කිරීම උදෙසා ශ්‍රාවකයන් අතරින් දෙළොස් දෙනෙකු තෝරා ගත් සේක. ජේසුස් වහන්සේගේ සුබාරංචිය ජනතාව වෙත ගෙන යෑම හෙවත් "ධර්ම දූත සේවය" ඔවුන්ගෙන් අපේක්ෂිත ප්‍රධාන මෙහෙවර විය. තම මුල් ගෝලයන් හෙවත් ප්‍රේරිතයන් ධර්මදූත මෙහෙවර උදෙසා යොමු කිරීමේ දී අවධාරණය කරනු ලැබූ කාරණා හඳුනා ගනිමින් ජේසුස් වහන්සේගේ අනුගාමිකයන් වන අපහට ද එමගින් ලද හැකි ආදර්ශ විමසා බලමු.

ජේසුස් වහන්සේගේ සුබාරංචිය ජනතාව වෙත ගෙන යෑම ධර්මදූත සේවය යනුවෙන් අදහස් වේ. ජේසුස් වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයන්ට ධර්මදූත සේවාව සඳහා උන්වහන්සේ වෙතින් මනා මග පෙන්වීමක් ලද ආකාරය සුබාරංචි ග්‍රන්ථ හැදෑරීමේ දී අපට පැහැදිලි වේ. සුබාරංචිය දේශනා කිරීම, රෝගීන් සුව කිරීම, යක්ෂාත්ම දුරු කිරීම සහ මළවුන් නැගිටුවීම වැනි ජේසුස් වහන්සේගේ ක්‍රියාකාරීත්වයන් මගින් ඔවුන් අත්දැකීම් ලබා ගත් බව නිසැක ය. එම අත්දැකීම්වලින් පෝෂණය ලද ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනා ධර්මදූත කාර්යභාරය සඳහා පිටත් ව ගියෝ ය.

## ධර්මදූත මෙහෙවරෙහි යොමුව (ශු. මතෙව් 10:5-6)

ප්‍රථමයෙන් ධර්මදූත මෙහෙවර යොමුකරනු ලැබූයේ විජාතිකයන්ට හෝ සමාරිතයන්ට නොව ඉශ්රායෙල් වංශයේ නැති වූ බැටළුවන් වෙත ය. (ශු. මතෙව් 10:6). ජේසුස් වහන්සේ හා ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනා විසින් පළමු ව ඉශ්රායෙල්වරුනට සුබාරංචිය දේශනා කිරීමත්, ඔවුන් සුබාරංචිය අසා ක්‍රිස්තුස් වහන්සේ පිළිගෙන ගැලවීම ලබාගැනීම තුළින් පොළොවේ සියලු ජාතීන්ට ඔවුන් මගින් එම ආශීර්වාදය ව්‍යාප්ත කරවීමත් දේව අභිප්‍රාය වූ බව පැහැදිලි ය.

## ධර්මදූත මෙහෙවරෙහි ප්‍රධාන පණිවුඩය (ශු. මතෙව් 10:7)

ස්වර්ග රාජ්‍ය ළංවී ඇති බව දේශනා කරමින් ස්වර්ග රාජ්‍යය වෙත ජනතාව යොමු කිරීම ශ්‍රාවකයන්ට භාර විය. ඒ උදෙසා මනස්තාපනය වෙමින් ස්වර්ග රාජ්‍යයේ වටිනාකම් අවබෝධ කරගැනීමට ජනතාව යොමු කිරීම ශ්‍රාවකයන්ට පැවරූ වගකීම විය.

## ධර්මදූත මෙහෙවරට අදාළ විශේෂ කාර්යයන් (ශු. මතෙව් 10:8)

ලාදුරු රෝගීන් ඇතුළු රෝගීන් සුව කිරීමට, යක්ෂාත්ම දුරු කිරීමට හා මළවුන් නැගිටවනු ලැබීමට ශ්‍රාවකයෝ ජේසුස් වහන්සේ වෙතින් බලය ලැබූහ (ශු. මතෙව් 10:1). ජේසුස් වහන්සේ ඒ සඳහා දේව අනුග්‍රහය, දයා කරුණාව මෙන් ම බලය ද ඔවුන්ට දෙනු ලැබූ සේක. ධර්මදූත සේවාව මගින් ජේසුස් වහන්සේ ඔවුන්ගෙන් බලාපොරොත්තු වූයේ ඔවුන් ලද එම දේව අනුග්‍රහය හා බලය, මනුෂ්‍යයාගේ යහපත වෙනුවෙන් කැප කිරීම ය. මිනිසාට සුව සහනය, නිදහස හා ජීවනය ලබා දීම ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරෙහි මෙන් ම, ශ්‍රාවකයන්ගේ ධර්මදූත සේවාවෙහි ද ප්‍රධාන කාර්යභාරයක් විය.

## ධර්මදූත සේවයට උපදෙස් (ශු. මතෙව් 10:9-10)

ධර්මදූත සේවය සඳහා පිටත් ව යාමේ දී රන් රිදී හෝ තඹ කාසි හෝ ගමන් මල්ලක්වත් කමිස දෙකක්වත් පාවහන් සඟලක්වත් සැරයටියක්වත් රැගෙන නොයන ලෙස ශ්‍රාවකයෝ උපදෙස් ලැබූහ. ශ්‍රාවකයන්ගේ ධර්මදූත සේවය ලබන පාර්ශ්ව විසින් ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා ඉටු කරනු ලැබිය යුතු බව ජේසුස් වහන්සේ අවධාරණය කළ සේක. තවද ධර්මදූත මෙහෙවරේ දී ලෞකික අවශ්‍යතා මත නොරැඳී සම්පූර්ණ වශයෙන් දෙවියන් වහන්සේ මත යැපීමට මඟපෙන්වීමක් ජේසුස් වහන්සේ ශ්‍රාවකයන්ට ලබා දුන් සේක. සරල, චාම්, සාමාන්‍ය දිවි පැවැත්මක් තුළින් ජීවිතාදර්ශයෙන් සුබාරංචිය ප්‍රකාශ කිරීමේ වැදගත්කම ජේසුස් වහන්සේ මෙහි දී අවධාරණය කළ සේක.

## ධර්මදූත සේවයේ භාරදූර බව (ශු. මතෙව් 10:11-15)

දේව රාජ්‍යයේ පණිවුඩය නොපිළිගන්නා හා ඔවුන්ට ආගන්තුක සත්කාර නොකරන අය සම්බන්ධයෙන් ද ජේසුස් වහන්සේ අවධාරණය කළ සේක. එවැනි අයට සාමය අහිමි වන අතර, පාදවල දූවිලි ගසා දැමීමෙන් සංකේතවත් වනුයේ පැමිණෙන දේව විනිශ්චය යි. දේව පුත්‍රයාණන් ප්‍රතික්ෂේප කරන අයගේ විපාක පැරණි ගිවිසුමෙහි සඳහන් සොදොම් ගොමෝරා සිද්ධිය මගින් උන්වහන්සේ පැහැදිලි කළ සේක.

මෙලෙස ශ්‍රාවකයන් දොළොස් දෙනා ජේසුස් වහන්සේගේ ධර්මදූත මෙහෙවර ව්‍යාප්ත කළ අයුරු ආදර්ශයට ගෙන අපි සැම හැකි උපරිම අයුරින් අප ඇසුරු කරන සමාජය තුළත් අප ජීවත් වන ලෝකය තුළත් ධර්මදූත මෙහෙවරෙහි යෙදෙන්නට අදිටන් කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ඔබට ධර්මදූතයකු ලෙස සේවය කළ හැකි අවස්ථා 5ක් නම් කරන්න.
2. ධර්මදූත සේවයේ දී අනුගමනය කළ යුතු මඟපෙන්වීම් මාලාවක් පිළියෙල කරන්න.
3. මෑත කාලීන ධර්මදූතවරයෙකුගේ ජීවිත කතාවක් සොයා ඔබේ වචනයෙන් ලියන්න.



# 8 කාන්තා අනුගාමිකත්වය

ශු. ලූක් 8:1-3, 10:38-42

ජේසුස් වහන්සේ ජීවත් වූ එදා ජුදෙව් සමාජය විසින් කොන් කරන ලද ජන කණ්ඩායම් අතර වූ කාන්තාව ද විවිධ සමාජ තහංචි යටතේ දැඩි පීඩනයට ලක් ව ජීවත් වූවා ය. නමුත් ජේසුස් වහන්සේ ජුදෙව් ප්‍රභූවරුන්ගේ දැඩි චෝදනාවන්ට ලක්වෙමින් වුව ද අසාධාරණයට ලක් වූ කාන්තාවන්ට කරුණාව දැක්වූ සේක. ඔවුන් පිළිගැනීමට ලක් කළ සේක. එපමණක් නොව තම "ධර්මදූත මෙහෙවර" උදෙසා ද කාන්තාවන්ට අවස්ථා සලසා දුන් සේක. ජේසුස් වහන්සේ විසින් සලසා දෙනු ලැබූ එම අවස්ථා ආදර්ශයට ගනිමින්, දේව රාජ්‍යයේ වර්ධනය උදෙසා වර්තමානයේ කාන්තාවන් වෙත සිදු කෙරෙන කැඳවීම විමසා බලමු.

මුළු මානව සංහතියට ම ගැලවීම හිමි කර දීම සඳහා ජේසුස් වහන්සේ අනුගමනය කළ "ප්‍රේමයේ" ක්‍රියා දාමය තුළ, ස්ත්‍රී පුරුෂ භේදයකින් තොර ව, සැමට ම එක සේ සේවය කිරීමට අවස්ථා උදා විය. උන්වහන්සේ එදා සමාජයේ පුරුෂයන්ට මෙන් ම ස්ත්‍රීන්ට ද ධර්මදූත මෙහෙවර සඳහා මං පෙත් විවර කළ සේක. එම ආදර්ශය අනුව යමින් වර්තමානයේ බොහෝ කාන්තාවන් ධර්මදූත සේවය වෙත යොමු වී ඇති බව පැහැදිලි ය.

එම යොමු වීම ආදර්ශයට ගනිමින් දිරියෙන් සේවය කළ මෑත කාලීන ධර්මදූතිකාවන් දෙදෙනකු පිළිබඳ ව අපි විමසා බලමු.

### එලීසා ඇග්නිව්

එලීසා ඇග්නිව් ඇමරිකාවේ නිව්යෝර්ක් ප්‍රාන්තයේ උපත ලද කාන්තාවකි. මනා අධ්‍යාපනයක් ලද ඈ පාසල් ගුරුවරියක මෙන් ම සබත් පාසල් ගුරුවරියක ලෙස ද සේවය කළා ය. සිය දෙමාපියන් මිය යෑමෙන් අනතුරුව ඇමරිකානු මිෂනාරී සමාගම හා එක් ව සේවයට යොමු වූ ඇය ශ්‍රී ලංකාවේ යාපනය ප්‍රදේශයේ සේවය සඳහා පැමිණ උඩුවිල් හි නේවාසික පාසලක වසර 40කට අධික කාලයක් සේවය කළා ය. "යාච්ඤාවේ ගුරුවරිය" ලෙස විරුදාවලි ලැබූ ඇය උඩුවිල්

ප්‍රදේශයේ තරුණ බාලිකාවන් දෙවිඳුන් වෙත දිනා ගැනීම සඳහා මහත් සේවාවක් ඉටු කළා ය. ඔවුන්ගේ ආධ්‍යාත්මික ශුභසාධනය වෙනුවෙන් විවිධ වැඩ සටහන් සංවිධානය කරමින්, බයිබල් අධ්‍යයන හා යාච්ඤා කව පවත්වමින් ඇ ඒ සඳහා මහත් සේ දිරි දුරුවා ය. මේ පරිශ්‍රමය හමුවේ පරම්පරා තුනක සිසුවියන් දහසක් පමණ දෙවිඳුන් පිළිගත් බව වාර්තා වේ. එපමණක් නොවේ, ආගමික උපාධි, ගෘහවිද්‍යා උපාධි ආදිය ලැබීමට හා දරු වන් අධ්‍යාපන මාවතේ ඉහළට ගෙන යෑමට ඇ මහත් පරිශ්‍රමයක් දුරුවා ය. ඇගේ පරිශ්‍රමය අතිසාර්ථක ලෙස මල්ඵල ගැන්විණි. ඇ උඩුවිල් ප්‍රදේශයෙන් මනිපේ නගරයට සේන්දු වී එහි දී ද විශාල සේවයක් ඉටු කළා ය. බොහෝ පිරිසක් ඇ නිසා ජේසුස් වහන්සේ හඳුනා ගැනීමේ ආශීර්වාදය අත්දැක්කෝ ය. මෙවැනි දීර්ඝ කාලීන ධර්මදූත හා සමාජ සේවාවකින් පසුව 1883 දී ඇය දෙවිඳුන් තුළ සැතපුණු විට ඇ මිහිදන් කරන ලද්දේ උඩුවිල් ප්‍රදේශයේ දී ම ය. ඒ ඇයගේ ඉල්ලීම පරිදි වේ.

## බයිබල් අම්මාවරුන් ලෙස සේවය කළ ශ්‍රී ලාංකික ධර්මදූතිකාවක් - ජොයිස් ද සිල්වා

1924 නොවැම්බර් මස පළමු වන දින මීරිගමට නුදුරු කල්එළිය නම් ගම්මානයේ ධනවත් පවුලක දියණියක් උපත ලැබුවා ය. ඇය ජොයිස් ද සිල්වා නම් වූවා ය. ඇය කුඩා කල පටන් ම ජේසුස් වහන්සේට ළැදි ව, කැපවී මෙන් දිවි ගෙවූ දැරියකි. එවකට කල්එළිය මිෂන් නිවාසයේ සේවයේ යෙදී සිටි ඉංග්‍රීසි මිෂනාරී වරියකගේ ජීවිත ආභාසයෙන් කුඩා කල දී ම ජේසුස් ක්‍රිස්තුස් වහන්සේ තම ගැලවුම්කරු හා ස්වාමීන් වහන්සේ ලෙස දිවියට පිළිගැනීමට ඇයට හැකි විය.

සිය පවුලේ විරෝධය නොතකා, ස්වාමීන් වහන්සේගේ සේවයට පූර්ණකාලීන ව කැප වූ ඇයට ඒඩා ප්‍රනාන්දු නම් ආත්මික සොහොයුරියකගේ ජීවිත මඟපෙන්වීම ලැබීම විශේෂත්වයකි. බැප්ටිස්ත සභාවට අයත් වූ ජොයිස් ද සිල්වා සොහොයුරියත්, මෙතෝදිස්ත සභාවට අයත් වූ ඒඩා ප්‍රනාන්දු සොහොයුරියත් නිකාය භේදය හා වයස් භේදය නොතකා එක් ව ඉටු කළ ධර්මදූත මෙහෙවර ප්‍රශංසනීය ය.

ඔවුන්ගේ විශේෂිත මෙහෙවර යොමු වූයේ කුඩා දරුවන් වෙත ය. හිතෝපදේශ 22:6 වන පදයේ සඳහන් වන "දරුවා බාල වියේ දී ම යහමග යවන්න, එවිට ඔහු මහලු වියේ දීත් ඉන් ඉවත් ව නොයයි" යන සත්‍යතාව මුල් කරගනිමින් සිය මෙහෙවරෙහි යෙදුණාහ.

1947 දී මෙරට ආරම්භ වූ ජීවිතාලෝක ආයතනයට සම්බන්ධ වී එහි අර්ධ කාලීන සේවයකට සහාය වීමට මෙම සොහොයුරියන් දෙදෙනාට අවස්ථාව

ලැබුණි. දේශියකරණය කරන ලද නිවාඩු කාලීන බයිබල් පාසල් ව්‍යාපාරයේ පුරෝගාමීන් වූයේ මෙම දෙසොහොයුරියන් ය. ශ්‍රී ලංකාවේ විවිධ ගම් දනව් පුරා ගමන් කරමින් (විවිධ කිතුනු සභාවන්හි ආරාධනයන්ට අනුව) දේව වචනය ව්‍යාප්ත කිරීමට ක්‍රියා කළ මෙම සොහොයුරියන් දෙදෙනා "බයිබල් අම්මාවරුන්" යන විරුදාවලියෙන් පිදුම් ලැබූහ.

ගීතිකා නිර්මාණය කරමින් අලංකාර තනු ඊට යොදමින් ගීතයෙන්, දේශනයෙන් හා බයිබල් කතා රසවත් ව ඉදිරිපත් කරමින් මෙම දෙසොහොයුරියන් දේව රාජ්‍යය ගොඩනැංවීමට කළ මෙහෙවර අනභිභවනීය වේ. අද නිකාය භේදයකින් තොරව සියළුම කිතුනුවන් අතර ජනප්‍රියව පවතින "ජේසුගේ ප්‍රේමේ - විශාල පුදුමය වේ" ගීතය ජොයිස් ද සිල්වා සොහොයුරියගේ අර්ථවත් නිර්මාණයකි. මේ සියලු කර්තව්‍යයන් ඉටු කිරීමේ දී ඔවුන් කිසිදු දීමනාවක් හෝ වැටුපක් කිසිදු ආයතනයකින් ලබා නොගැනීම ද විශේෂත්වයකි. දෙවියන් වහන්සේට කැපවීමෙන්, දිරියෙන් ඇදහිල්ලෙන් හා පරිත්‍යාගයෙන් සේවය කළ මෙම ධර්මදූතිකාවන් දේව වචනය ගම් දනවු සිසාරා ගෙන යාමට "බයිබල් අම්මා වරුන්" ලෙස කළ සේවය වර්තමාන කිතුනුවන්ට මහඟු ආදර්ශයකි.

ඉහත සඳහන් වූ ධර්මදූතවරියන් දිවි ගෙවූ සමාජයේ ඔවුන්ට එම මෙහෙවර ඉටු කිරීමට හැකියාව හා අවස්ථාව ලැබීම දේව අරමුණු ක්‍රියාකාරීත්වයේ ප්‍රතිඵලයකි.

එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ සිය මෙහෙවර ඉටු කළ සමකාලීන යුදා සමාජය, විවිධ සමාජ කොටස් කෙරෙහි වූ සමාජ තහංචි බොහොමයකින් පීඩා වින්දේ ය. කාන්තාවන්ගේ අයිතීන් ප්‍රතික්ෂේප කළ, පුරුෂ මූලික සමාජයක් වූ යුදා සමාජය තුළ කාන්තාවන්ගේ අයිතීන් ස්ථාපිත කරමින්, කාන්තාවන්ටත් පුරුෂයන්ට මෙන් ම සිය මෙහෙවරෙහි පංගුකාරත්වය දැරීමට අවකාශ සලසා දෙමින් ජේසුස් වහන්සේ සැබෑ සමාජ පරිවර්තනයක් ඇති කළ සේක. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස කාන්තා ශ්‍රාවිකා පිරිසකට ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරට දායක වීමට අවස්ථාව උදාවිය.

එලෙස, ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරට දායක වීමට අවස්ථාව ලද කාන්තාවන්/ ශ්‍රාවිකාවන් පිළිබඳ ව විමසා බලමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. ලූක් 8:2-3**

මෙම කාන්තා චරිතවලට අමතර ව විවිධ පරිසරවලින් පැමිණි තවත් බොහෝ ස්ත්‍රීන් උන්වහන්සේගේ මෙහෙවරට දායක වූ බව ශුභාරංචි ග්‍රන්ථවල සඳහන් වේ.

ජේසුස් වහන්සේ සමාජ තහංචි බිඳලමින් කාන්තා මෙහෙවර පැහැදිලි කළ අවස්ථා දෙකක් ශුද්ධ බයිබලයෙන් අපි දැන් විමසා බලමු.



8.1 රූපය - මාර්තා සහ මරියා



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. ලූක් 10:38-42**

| මාර්තා | මරියා |
| --- | --- |
| ★ උපස්ථාන කිරීමට/ආගන්තුක සත්කාරයට ප්‍රමුඛස්ථානය දුන්නා ය. | ★ ජේසුස් වහන්සේගේ පාමුල සිටීමට ප්‍රිය කළා ය. |
| ★ ලෞකික කටයුතු පිළිබඳ ව කරදර වීමට හා කණස්සලු වීමට පෙලඹුණා ය. | ★ සියල්ල අමතක කර උන්වහන්සේගේ වචනය ඇසීමට යොමු වූවා ය. |
| ★ ඒ හේතුවෙන් අත්‍යවශ්‍ය දේ අවබෝධ කර ගැනීමට ඇයට නොහැකි විය. | ★ යහපත අවබෝධ කර ගනිමින් පවතින අත්‍යවශ්‍ය දේ තෝරා ගත්තාය. |

ජේසුස් වහන්සේ කාන්තා ශ්‍රාවකත්වයට දොරගුලු විවර කිරීමෙන් කාන්තාවන්ට ගෙන දුන් අභියෝග විමසමු.

- ⋆ ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරට දායක වීමේ දී ස්ත්‍රී පුරුෂ භේදයක් නොමැති බව
- ⋆ සමාජ පරිසරය හා ජීවිත පසුබිම දේව මෙහෙවරට දායක වීමේ දී අදාළ නොවන බව
- ⋆ දේව සේවයේ නියැලීමේ අවස්ථාව හා අයිතිය සැමට ම හිමි වන බව
- ⋆ ඕනෑ ම අවස්ථාවක දේව සේවයේ ආරාධනය ලැබීමට හැකියාව ඇති බව
- ⋆ වැදගත් වනුයේ දේව හඬට සවන් දීම හා අවනත වීම බව
- ⋆ සේවයේ දී ප්‍රමුඛත්වය දිය යුතු වන්නේ දෙවියන් වහන්සේට මිස ලෞකිකත්වයට නොවන බව
- ⋆ කිතුනු ශ්‍රාවකත්වය යනු ජේසුස් වහන්සේ සමඟ සිදු කෙරෙන පෞද්ගලික සම්බන්ධතා ජාලයක් බව
- ⋆ දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රසන්න වූ සේවයක යෙදීම අවශ්‍ය බව
- ⋆ වඩා වැදගත් වන්නේ සේවයේ ස්වභාවය මිස සේවය කරන කාලය නොවන බව
- ⋆ යාච්ඤාවෙන් හා නමස්කාරයෙන් යුතු ව මෙහෙවරෙහි යෙදීම අවශ්‍ය බව
- ⋆ ජේසුස් වහන්සේ තුළ සහභාගිත්වයෙන් සේවය වර්ධනය කර ගැනීම වැදගත් බව
- ⋆ සියලු බාධක අභිබවා සේවය ඉදිරියට ගෙන යෑම අත්‍යවශ්‍ය වන බව
- ⋆ කැපවීමෙන් විශ්වාසයෙන් සේවය අරඹන විට දෙවියන් වහන්සේ එය වර්ධනය වීමට සලසන බව

*ජීවිත ආශිර්වලට කෘතවේදී වීම සඳහා දෙවිඳුන් වෙනුවෙන් ඉතා සුළු මෙහෙවරක හෝ යෙදීම දෙවිඳුන් අපේක්ෂා කරන සේක.*

**ක්‍රියාකාරකම**

1. කාන්තාවන්ට දේව සේවයේ දී ඉටු කළ හැකි භූමිකා කීපයක් ලියා දක්වන්න.
2. ජේසුස් වහන්සේ වෙනුවෙන් මෙහෙවරට කැප වූ මෑත කාලීන ධර්ම දූතිකාවන් කිහිපදෙනෙකු නම් කොට ඔවුන් ඉටුකළ වැදගත් සේවාව බැගින් නම් කරන්න.
3. වත්මන් ලෝකය තුළ කාන්තා ධර්මදූත සේවයට ඇති බාධක ඉවත් කොට එය වර්ධනය කරන මෙන් අයැදිමින් යාච්ඤාවක් රචනා කරන්න.



# 9 ශ්‍රාවකයන්ගේ එඩේර සේවය

ශු. ජොහාන් 21:1-19



පුනරුජ්ජීවනය වූ ජේසුස් වහන්සේ තම ශ්‍රාවකයන්ට හමුවීමත්, ඒ හමුවීම තුළ පේදුරුතුමා නව වගකීම් ලැබූ ආකාරයත් අධ්‍යයනය කරමින් අපි ද කිතුනු වගකීම් ඉටු කරන සේවයකට යොමුවීම සඳහා මඟපෙන්වීමක් ලබමු.

පන්තිභාර ගුරුතුමිය හදිසි අසනීප තත්ත්වයක් හේතුවෙන් පාසලට නොපැමිණෙන බව දන්වා තිබිණි. එනිසා පන්තියේ නායකයා වූ දිමන්තට එදින කාර්යබහුල දිනයක් විය. ගුරුතුමිය විසින් එවන ලද පැවරුම් සඳහා සිසුන් යෙදවීම මෙන් ම, පන්තියේ විනය යහපත් ව පවත්වා ගැනීම ඔහුට භාර වූ ප්‍රධාන වගකීම් විය. දිනයක් පුරා මෙම වගකීම් ඉටු කිරීම පහසු කාර්යයක් නොවූව ද, තමාට හැකි උපරිම අයුරින් එය ඉටු කිරීමට දිමන්ත පසුබට නොවී ය.

දිමන්ත සිය පන්තිය මෙහෙයවමින් සිය වගකීම් මනා ව ඉටු කළ ආකාරය අනපේක්ෂිත මොහොතක පන්තියට පැමිණි විදුහල්පතිතුමාගේ පැසසුමට ලක් විය. "පුතාට අනාගතයේ ශිෂ්‍ය නායකයකු වීමේ හැකියාව හොඳින් ම තිබෙනවා. ඉදිරියටත් ඔය විදිහට ම වගකීම් ඉටු කරන්න, බොහොම හොඳයි" එතුමා පැවසී ය.

දිමන්ත මෙන් ම ඉතා හොඳින් තම වගකීම් ඉටු කරන දක්ෂ ශිෂ්‍යයින් ඔබ පන්තියේ මෙන් ම ඔබ පාසලේ - සමාජයේ සිටින බවට කිසිදු සැකයක් නැත. එමෙන් ම ඔබට ද මනා ව තම වගකීම් ඉටුකරන නායකයකු විය හැකි ය.

"ප්‍රේරිතයන්" යැයි නම් ලත් ජේසුස් වහන්සේගේ ශ්‍රාවක කණ්ඩායමේ ද එවැනි නායකයකු සිටි බව අපි දනිමු.

ඒ කවරෙක් ද? ඒ පේදුරු යැයි නම් ලත් සීමොන් ය. ඔහු වරෙක;

**ජේසුස් වහන්සේ දෙවියන් වහන්සේගේ ක්‍රිස්තුවරයාණෝ ය**

කියා පැවසී ය.

තවත් වරෙක ජේසුස් වහන්සේ සමග

මරණයට පවා මුහුණ දීමට සූදානම්
(ශු. මාර්ක් 14:31)

යැයි කීව ද, විටෙක

"උන්වහන්සේ නාඳුනමි" යි
(ශු. ලූක් 22:57)

පැවසී ය.

එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ ඔහුට වදාළේ,

"යළිත් ඔබ හැරුණු පසු ඔබේ සහෝදරයන් ධෛර්යවත් කරන්න"
(ශු. ලූක් 22:32)

යනුවෙනි.

එය ජේසුස් වහන්සේ වෙතින් පේදුරුතුමා ලද වගකීමකි. එහෙත් උන්වහන්සේගේ කුරුසිපත් වීමෙන් අනතුරුව අධෛර්යයට පත් වූ පේදුරුතුමා ඇතුළු ශ්‍රාවකයන් බියෙන් සැඟවී සිටි බව සුබාරංචිවල සඳහන් වේ. (ශු. ජොහන් 20:19)

මෙම බලාපොරොත්තු සුන් වූ තත්ත්වය තුළ පේදුරුතුමා විශේෂ තීරණයක් ගැනීම දක්නට ලැබේ. ශ්‍රාවක කණ්ඩායමේ ප්‍රධානියා ලෙස ඔහු ගත් තීරණයට සෙසු සාමාජිකයෝ ද එකඟ වූහ.

පේදුරුතුමා : මම නැවත මසුන් අල්ලන්න යන්නෙමි.

සෙසු ශ්‍රාවකයින් : අපිත් ඔබ සමග එන්නෙමු.

ඔවුන් තිබේරියස් මුහුද දෙසට පියවර මැන්නේ සුපුරුදු ධීවර කර්මාන්තයේ යෙදීමට ය. එහෙත් එය ද සාර්ථක නොවී ය. (ශු. ජොහන් 21:2-3)

මෙහි දී ඔවුන්ට හමුවනුයේ කවුරුන් ද?
පුනරුජ්ජීවනය වූ ජේසුස් වහන්සේ ය. (ශු. ජොහන් 21:1-4)

ශ්‍රාවකයෝ ජේසුස් වහන්සේ හඳුනා නොගත්හ. එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ, ශ්‍රාවකයන් සමග තිබූ පෙර සබඳතාව සිහිපත් කර දීමට ක්‍රියා කළ සේක. ඒ මෙසේ ය;

ජේසුස් වහන්සේ : මිත්‍රයෙනි, ඔබ ළඟ මාළු තිබේ ද?

ශ්‍රාවකයින් : නැත.

ජේසුස් වහන්සේ : ඔරුවේ දකුණු පැත්තෙන් දැල හෙළන්න එවිට සම්බ වනු ඇත.

**උන්වහන්සේ හඳුනා ගැනීමට උපකාර වීමටත්, උන්වහන්සේට කීකරු වීම සඳහා ඔවුන් යොමු කිරීමටත්, උන්වහන්සේ සමග තිබූ පෙර සබඳතාව සිහිපත් කර දීම සඳහාත් මෙම ක්‍රියාව ඉවහල් වූ බව පැහැදිලි වේ.** එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ඔවුන්ගේ ප්‍රයත්නය සාර්ථක වී ඔවුන්ට මසුන් රාශියක් අල්ලා ගත හැකි විය. රැයක් මුළුල්ලේ මසුන් කිසිවක් අල්ලා ගත නොහැකි වූ ශ්‍රාවකයන්ට ජේසුස් වහන්සේට කීකරු වීම මගින් ලොකු මසුන් එකසිය පනස් තුන්දෙනකු අල්ලා ගත හැකි විය. එවැනි විශාල මසුන් රාශියක් අසුවුව ද එම දැල ඉරුණේ නැත. එම අවස්ථාවේ උන්වහන්සේ ප්‍රේම කළ ශ්‍රාවකයා වූ ජොහන් විසින් උන්වහන්සේ හඳුනා ගනු ලැබූ අතර, ජොහන්ගේ කීම අසා ඒ බව විශ්වාස කළ පේදුරු ඇඳුම් ඇඳගෙන මුහුදට පැන්නේ ය. සෙසු ශ්‍රාවකයෝ දැල ගොඩට ගැනීමට ක්‍රියා කළෝ ය.

පුනරුජ්ජීවනය වූ ජේසුස් වහන්සේ මෙහි දී ශ්‍රාවකයන්ට

- නව බලාපොරොත්තු ගෙන දුන් සේක
- දිරිය ගෙන දුන් සේක
- සවිය ලබා දුන් සේක
- පෝෂණය ලබා දුන් සේක
- නව වගකීම් ඉටු කිරීමට පේදුරු සූදානම් කළ සේක.

බලාපොරොත්තු සුන් වී, ශ්‍රාවකයන් හුදෙකලා වූ අවස්ථාවේ ඔවුන් අත් නොහැර දිරිමත් කිරීම සඳහා ජේසුස් වහන්සේ මෙලෙස තිබේරියස් මුහුදෙහි රැඳී සිටි සේක. අපගේ ජීවිත තුළ ද, අප අධෛර්යයට පත් වන විට දිරිමත් ව ඉදිරියට යාමට ද, අපගේ බලාපොරොත්තු සුන් වන අවස්ථාවල දී නොසැලී බලාපොරොත්තු සඵලවත් කර ගැනීමට ද, ජේසුස් වහන් සේ කෙරෙහි විශ්වාසය ගොඩනංවා ගනිමින්, උන්වහන්සේට කීකරු ව ඉදිරියට යාමට ද පුනරුජ්ජීවනය වූ ජේසුස් වහන්සේ අපට මග පෙන්වන සේක.

පෙර දිනෙක තිබේරියස් මුහුද හෙවත් ගලීල මුහුද අසබඩ දී මේ ආකාරයෙන් ම ජේසුස් වහන්සේ පේදුරු ඇතුළු මුල් ශ්‍රාවකයන් කැඳවමින්, ඔවුන් සිය ධර්මදූත මෙහෙවරෙහි හවුල්කාරත්වයට පත් කර ගත් අයුරු සිහිපත් කරමු. මෙහි දී නැවතත් ජේසුස් වහන්සේ පේදුරු තුමාට ඔහුගේ නායකත්වය තහවුරු කරමින් නව වගකීම් පවරන අයුරු

ජොහන්තුමා මෙලෙසින් වාර්තා කරයි.

**පළමු වර**

ජේසුස් වහන්සේ : ජොහන්ගේ පුත්‍ර වූ සීමොන්, මොවුන්ට වඩා ඔබ මට ප්‍රේම කරන්නෙහි ද?

පේදුරු : එසේ ය ස්වාමීනී, මා ඔබට ප්‍රේම කරන කරන බව ඔබ දන්නා සේක.

ජේසුස් වහන්සේ : මාගේ බැටළු පැටවුන් පෝෂණය කරන්න.

**දෙවන වර**

ජේසුස් වහන්සේ : ජොහන්ගේ පුත්‍ර වූ සීමොන් ඔබ මට ප්‍රේම කරන්නෙහි ද?

පේදුරු : එසේ ය ස්වාමීනී, මා ඔබට ප්‍රේම කරන බව ඔබ දන්නා සේක.

ජේසුස් වහන්සේ : මාගේ බැටළුවන්ගේ එඬේරා වන්න.

**තෙවන වර**

ජේසුස් වහන්සේ : ජොහන්ගේ පුත්‍ර වූ සීමොන් ඔබ මට ප්‍රේම කරන්නෙහි ද?

පේදුරු : ස්වාමීනී ඔබ සියල්ල දන්නා සේක. මා ඔබ වහන්සේට ප්‍රේම කරන බව ඔබ වහන්සේ දන්නා සේක.

ජේසුස් වහන්සේ : මාගේ බැටළුවන් පෝෂණය කරන්න.

(ශු. ජොහන් 21:15-17)

තෙවරක් "මම ඔබ නාඳුනමි" යි ජේසුස් වහන්සේ ගැන පැවසූ පේදුරුතුමාගෙන් එක ම ප්‍රශ්නය තෙවරක් ඇසීමෙන් උන්වහන්සේ අපේක්ෂා කළේ කුමක් ද?

එම ක්‍රියාව හේතුවෙන් පේදුරුතුමා ශෝකයට පත්වූව ද, සෙසු ශ්‍රාවකයන්ට වඩා පේදුරු තුමා තුළ නොවෙනස් වන ගැඹුරු පූජා වීමේ ප්‍රේමයක් මුල්බැස ගෙන ඇද්දැයි තහවුරු කර ගැනීමට මෙම එක ම ප්‍රශ්නය මගින් ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රයත්න දැරූ සේක.

"මම යහපත් බැටළු එඬේරා වෙමි. යහපත් එඬේරා, තම ජීවිතය බැටළුවන් උදෙසා පූජා කරන්නේ ය" යි වදාළ ජේසුස් වහන්සේ තමන් වහන්සේගේ වගකීම පේදුරුට භාර කළ බව පැහැදිලි වේ. (ශු. ජොහාන් 10:11)

රැළ පෝෂණය කිරීමට හා රැළෙහි නායකත්වය දැරීමට අවශ්‍ය වඩාත් වැදගත් ම ගුණාංගය වූ පූජා වීමේ ප්‍රේමය පේදුරු තුළ ඇද්දැයි ජේසුස් වහන්සේ විමසා බැලූ අයුරු ඉන් පැහැදිලි වේ. එඬේර කාර්යයන් ඉටු කිරීම වෙනුවෙන් ද ජේසුස් වහන්සේට මෙන් ම පේදුරුට ද කුරුසියක මරණය විඳීමට සිදුවන බවට ඉඟියක් ජේසුස් වහන්සේ මෙහි දී

ඉදිරිපත් කළ සේක.

**මෙලෙස අදත් කිතුනු අප සැමට ම**

- සිය රැළෙහි නායකයන් වීමට
- රැළට මඟ පෙන්වමින් ඉදිරියට ගෙන යෑමට
- රැළ නිසි පරිදි ආධ්‍යාත්මික ලෙස පෝෂණය කිරීමට

කැඳවීමක් හා වගකීමක් ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රදානය කරන සේක.

පේදුරුතුමාගෙන් ආදර්ශ ලබමින් දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් කැප වී රැළෙහි නායකයන් ලෙස වගකීම් ඉටු කිරීමට උන්වහන්සේ අප කැඳවන සේක. ඒ සඳහා ගැඹුරු ප්‍රේමයක් අප ජීවිත තුළ වර්ධනය කර ගනිමින් හා උන්වහන්සේ තුළ අඛණ්ඩ සබඳතාවකට ඇතුළත් වෙමින් කිතුනු රැළ ඉදිරියට ගෙන යෑම උන්වහන්සේ අපගෙන් අපේක්ෂා කරන සේක. අප බලවත් කරන සේක.

**නිවසේ දී පාසලේ දී මෙන් ම සමාජයේ දී ද;**

- අප දේව වචනය තුළ සවිමත් වෙමින් අන් අය ද පෝෂණය කරමින් ශක්තිමත් කිරීමට
- අප නිරතුරු ව යාච්ඤාව තුළ නිරත ව සිටිමින් අන් අය ද දිරිමත් කිරීමට
- නිරතුරු ව කිතුනු ගුණාංග අප ජීවිතාදර්ශයෙන් එළිදක්වමින් අන් අය ද ඒ සඳහා යොමු කිරීමට

කිතුනු දරුවන් ලෙස ප්‍රේමයෙන් හා වගකීමෙන් කැපවීම දෙවියන් වහන්සේ අප සැමගෙන් බලාපොරොත්තු වන සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

"කිතුනු අපේ වගකීම්" නමින් කුඩා පොත් පිංචක් සාදන්න. එහි පහත මාතෘකා යටතේ කරුණු ඇතුළත් කරන්න.

- පේදුරුතුමාට පැවරූ එඬේර සේවීය වගකීම්
- කිතුනු අපට භාර වන එඬේර සේවීය වගකීම්



# 10 ශුද්ධාත්ම දීමනා

1 කොරින්ති 12:4-11




බාල මහලු කොයි කවුරුත් ත්‍යාග හෙවත් දීමනා ලැබීමට කැමැත්තෝ ය. උපන් දින, විවාහ මංගල්‍ය ආදි උත්සවවල දී ත්‍යාග හුවමාරු කර ගැනීම සිරිතක් ව පවතී.

මනුෂ්‍යයා දෙවියන් වහන්සේ වෙතින් ලබා ඇති වටිනා ම දීමනාව නැතහොත් ත්‍යාගය මිනිස් සිරුරයි. විවිධ අවයවයන්ගෙන් යුත් මිනිස් සිරුර දේව මහිමය පිළිබිඹු කෙරෙන ක්‍රියාකාරී ප්‍රාතිහාර්යයකි. එක ම ශරීරයකට සම්බන්ධ විවිධ අවයව රාශියක් ක්‍රියාත්මක වනුයේ රටාවකට මෙනි. එම අවයව රාශියක් තිබුණ ද ඒවා සියල්ල ක්‍රියාත්මක වනුයේ එක ම ශරීරයක ජීවය පවත්වා ගැනීම සඳහා ය. එලෙස ම එක ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ තුළින් අපට විවිධ දීමනා ලැබෙන ආකාරය පහත දැක්වෙන සටහනින් විමසා බලමු.



මෙලෙස මනුෂ්‍යයා හා කිතුනු සභාව ආධ්‍යාත්මික ව ගොඩ නැංවීම සඳහා එක ම සමිඳාණන් වහන්සේ තුළ එක ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ මගින් විවිධ ආධ්‍යාත්මික දීමනා ප්‍රදානය කර ඇත.

**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**1 කොරින්ති 12:4-11**

මෙම විවිධ ආධ්‍යාත්මික දීමනා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ විසින් එකිනෙකාට වෙන් වෙන් වශයෙන් ප්‍රදානය කරන සේක. මෙම දීමනා දේව සබඳතාව නිසා දේව කරුණා වෙන් අපට ලැබෙන්නක් මිස අපගේ හැකියාවන් මත ලැබෙනුයේ නොවේ.

මෙම දීමනා අපට ලැබී ඇත්තේ එකිනෙකා දිරි ගැන්වීමටත් කිතුනු සභාව ශක්තිමත් කිරීමටත් ය. සෑම ශුද්ධාත්ම දීමනාවක ම එක සමාන වටිනාකමක් ඇති බවත්, සෑම දෙනාට ම යම් ශුද්ධාත්ම දීමනාවක් හිමි කර දී ඇති බවත් අවබෝධ කර ගත යුතු ය.

එම දීමනා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ විසින් තමාට ලබා දී ඇති බව පිළිගනිමින්, ඒවා අවබෝධයෙන් ග්‍රහණය කර ගැනීම කිතුනුවාගේ වගකීම වේ.

ඒ එක් එක් ශුද්ධාත්ම දීමනා පිළිබඳ ව අපි විමසා බලමු.

### ආත්මයාණන් මගින් උපදෙස් දීමේ ප්‍රඥාව

ගැටලුවක් හෝ පැහැදිලි කර ගැනීමක් යම් පුද්ගලයෙකුට මතු වූ විට එය විසඳා ගැනීමට, තෝරාගත් වෙනත් පුද්ගලයෙකුට ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ මඟ පෙන්වීම තුළින් නිවැරැදි උපදෙස් ලබා දීමේ ප්‍රඥාව හිමි කර දීම මෙයින් අදහස් වේ.

### ශුද්ධාත්මයාණන් මගින් ධර්මය පහදා දීමේ ඥානය

අන් අය වෙත, දේව ධර්මය නිවැරැදි ව පහදා දීමට ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ වෙතින් ඥානය ලැබීම මෙයින් අදහස් වේ.

### ආත්මයාණන් තුළ විශ්වාසය

කිතුනු ජීවිතයේ නිරන්තරයෙන් පවත්වා ගත යුතු විශ්වාසයත්, එම විශ්වාසයේ උපරිමයට එනම් ඇදහිල්ලට ඇතුළු වීමත් මින් අදහස් වේ. එම ඇදහිල්ල පවත්වාගෙන යෑමට නිරතුරු ව ම අපට හැකියාව ලබා දෙන්නේ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ය.

### ශුද්ධාත්මයාණන් තුළ සුව කිරීමේ වරම

ජේසුස් වහන්සේ අපෝස්තුලුවරුන් දෙළොස් දෙනා ධර්මදූත සේවය සඳහා පිටත් කර යවන විට මෙම ශුද්ධාත්ම දීමනාව ඔවුනට පිරිනැමූ සේක. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ තුළින් ලැබෙන මෙම පරිපූර්ණ සුවය ශාරීරික, මානසික හා ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් තෙවැදෑරුම් වේ. මෙකී සියලු ආකාර රෝග සුව කරමින් ජනතාවට සහනය සලසා දීම සඳහා මෙම දීමනාව ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ විසින් පිරිනමනු ලැබේ.

### හාස්කම් කිරීමේ බලය

මෙය දේව සබඳතාවය, ඇදහිල්ල හා බලවත් යාච්ඤා තුළ අත් කර ගත හැකි ශුද්ධාත්ම දීමනාවකි. විවිධ අවස්ථාවල දී දේව බලය ප්‍රකාශ වීම ද මෙම දීමනාව තුළින් ඉටුවේ.

### දිවැස් වැකි කීමේ බලය

එනම් වර්තමානයේ සිදුවන කාරණා විමසිලිමත් ව ග්‍රහණය කර ගනිමින්, දේව එළිදරව්ව තුළින් අනාගතයේ සිදුවන දේ ගැන ප්‍රකාශ කිරීමට හැකියාව ලැබීම යි. මෙම දීමනාව දිවැසිවරුන්ට ප්‍රදානය කරන ලද මහඟු හැකියාවකි.

### ආත්ම විමසීමේ හැකියාව

ධර්ම විරෝධි ඉගැන්වීම් මගින් මුලා නොවන පිණිස සත්‍ය දේව ධර්මය හඳුනා ගැනීම හා හඳුන්වා දීම සඳහා මෙම දීමනාව වැදගත් වේ. මෙම ශුද්ධාත්ම දීමනාව අප නිවැරැදි දේව ධාර්මික ඉගැන්වීම් වෙත යොමු කරයි.

### අන්‍ය භාෂා කථනය

ශුද්ධාත්මයාණන් විසින් පිරිනමන විශේෂ කථන හැකියාවකි. එසේ පිරිනමනු ලබන්නේ ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් සමූහයා සවිමත් කරනු සඳහා ය. මෙම දීමනාව ක්‍රියා 2:4-11 හි දැක්වෙන පරිදි මුල් කිතුනු සභාවේ ආරම්භක දින ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ ආගමනය අවස්ථාවේ ජෙරුසලමේ උඩුමහලේහි දී අත්දකින ලදි.

### අන්‍ය භාෂා පහදා දීම

වෙනත් භාෂාවකින් කථනය සිදු කළ ද එය අන්‍යයන් හට අවබෝධ කර ගත නොහැකි නම් ඉන් පලක් නොවේ. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ විසින් ප්‍රදානය කර ඇති මෙම දීමනාව මගින් දෙවියන් වහන්සේ විසින් ලබා දෙන පණිවුඩ හා දිවැස් වැකි සමූහයාට අවබෝධ කර ගත හැකි අයුරින් පහදා දීම මෙහි දී සිදු වේ.

මෙම සියලු ශුද්ධාත්ම දීමනා පිළිබඳ දෙවිඳුන්ට තුති පිදීම කිතුනු අපගේ වගකීම වේ. මෙවැනි විවිධ වූ දීමනාවන් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ විසින් අපට ප්‍රදානය කර ඇත්තේ දෙවියන් වහන්සේ තුළ එකිනෙකා ශක්තිමත් කිරීමටත්, ඒ තුළින් කිතුනු සභාව ගොඩනැගීමටත් ය.

එනිසා මෙම ශුද්ධාත්ම දීමනාවන් යාච්ඤාවෙන් යුතු ව අවබෝධ කර ගැනීම අවශ්‍ය වේ. තව ද මෙම ශුද්ධාත්ම දීමනා අප ලද බව තහවුරු වන්නේ සමූහයා විසින් ඒවා අපට ලැබී ඇති බව ආත්මයාණන් වහන්සේ තුළින් තහවුරු කර ගැනීමත් සමග ය.

ශුද්ධාත්ම දීමනා තුළින් අපි;

- ★ සමූහයා ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ තුළ ගොඩ නගමු
- ★ පාපයට හා නපුරට එරෙහි වෙමු
- ★ එකමුතුකමේ සෙනඟක් බිහි කරමු
- ★ දෙවිඳුන් වෙත ගෞරවය ගෙනෙමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. මෙම පාඩම තුළින් ඔබ හඳුනා ගත් ශුද්ධාත්ම දීමනා පෙළ ගස්වන්න.
2. මෙම ශුද්ධාත්ම දීමනා අතුරෙන් ඔබට ඇති දීමනා හඳුනා ගෙන, එම දීමනා අන් අයගේ යහපත වෙනුවෙන් යොදවන අයුරු පැහැදිලි කරන්න.



# 11 ශුද්ධාත්ම ඵල

කිතුනු දිවිය අර්ථවත් කරනු ලබන ශුද්ධාත්ම ඵල හඳුනා ගෙන, අපගේ ජීවිත තුළ ඒවා වර්ධනය කර ගැනීමට යොමු වෙමු.



11.1 රූපය

කෑම කාමරයේ මේසය මත විවිධ පලතුරුවලින් යුත් කූඩයක් තබා ඇත. ඉන් විහිදෙන සුවඳින් මුළු නිවස ම පිරී ඉතිරී ගොසින් ය. විවිධ වර්ණවලින් යුත් එම පලතුරු සෝද, කපා ගත් විට ඒවායේ විවිධ රස බැලීමට අවස්ථාව උදා වනු ඇත. එම පලතුරුවලින්

- විවිධ රස
- විවිධ සුවඳ
- විවිධ පැහැය

ගෙන දෙන්නාක් මෙන් ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් කිතුනු දිවිය රස ගන්වන ඵල 9ක් පිළිබඳ ව ශු. පාවුලුතුමා කතා කරයි.



විමසුමට
ශු. බයිබලයෙන්
ගලාති 5:22-26

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ කරණ කොට ගෙන අප ජීවිත තුළ වර්ධනය වන "ශුද්ධාත්ම ඵල"




අප තුළ වර්ධනය කර ගත යුතු ව ඇති මෙම ශුද්ධාත්ම ඵල එකිනෙක කෙටියෙන් විමසා බලමු.

**ප්‍රේමය** යනු කිසිදු ප්‍රතිඋපකාරයක් බලාපොරොත්තු නොවෙමින්, අන් අයගේ අවශ්‍යතාවයන් සැපිරීමට ඉදිරිපත් වීම වේ. මෙය අපගේ ජීවිත තුළ වර්ධනය කළ යුතු පරිත්‍යාගී වැයවීමේ ප්‍රේමයකි.

**ප්‍රීතිය** යනු ලෞකික සතුට ඉක්මවා ගිය එනම්, දෙවියන් වහන්සේ තුළින් පමණක් ලද හැකි ප්‍රීතිය මෙයින් අදහස් වේ. මෙම ප්‍රීතිය නොතිවෙන පහනක් ලෙසින් නොනැසී නිරතුරුව ම අප හද අභ්‍යන්තරයේ දැල්විය යුතු වේ. එහි ඇරඹුම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ය.

**සාමය** යනු අප සාමාන්‍ය ජීවිතයේ අදහස් කරන සාමයට වඩා ගැඹුරු අර්ථයක් මෙහි ගැබ්වේ. සහනය, සෞභාග්‍යය, යහපත් සෞඛ්‍යය, පරිපූර්ණත්වය, ආරක්ෂාව වැනි සියලු තත්ත්වයන්ගේ එකතුවක් ලෙස මෙය හඳුන්වා දිය හැකි ය.

**ඉවසීම** යනු විශේෂයෙන්, "දරා ගැනීම" මින් අදහස් වේ. අන් අය සමග සබඳතාවල දී ද විරුද්ධවාදීකම්, පීඩා මධ්‍යයේ ගමන් කරන විට දී ද වඩාත් ඉස්මතු විය යුතු ගුණාංගයකි.

**කරුණාව** යනු ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ තුළ මිත්‍රශීලිත්වය - දයානුකම්පාව - උපකාරවන්තකම යන ගුණාංගයන්ගේ එකතුවක් ලෙස මෙය දක්විය හැකි ය. අන් අය දේව ස්වභාවය අවබෝධ කර ගනු ලබන්නේ කිතුනු අපගේ ජීවිත පැවැත්ම තුළින් ප්‍රකාශවන කරුණාවන්තකමේ ස්වභාවය තුළිනි. අන්‍යෝන්‍ය සබඳතාවල දී මෙය වඩාත් වැදගත් වන ගුණාංගයක් වේ. අන්‍යයන් වෙනුවෙන් ක්‍රියා කරන විට ඉතා උනන්දුවෙන් හා අවධානයෙන් ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා තේරුම් ගෙන ක්‍රියා කිරීම මෙයට අදාළ ය.

**යහපත්කම** යනු අන් අය ගැන සැලකිලිමත් වෙමින්, ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා ඉටු කිරීමට යොමු වීමත්, සාධාරණ ලෙස ක්‍රියා කරමින් නපුර පිටුදැකීමත් යන ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් ලබන ඵල වේ.

**විශ්වාසවන්තකම** යනු ජීවිතයේ මුහුණ දෙන සියලු ගැටලු හා අර්බුදකාරී තත්ත්වයන් හමුවේ නොසැලී නොපසුබට ව දෙවියන් වහන්සේ තුළ ශක්තිමත් ව ක්‍රියා කිරීමයි.

**මෘදුකම** යනු නිහතමානී ව, යටහත් ව අන් අයගේ අවශ්‍යතා කෙරෙහි සංවේදී වීමේ ගුණාංගයකි.

**ආත්ම දමනය** යනු තම හැඟීම් ආශාවන් පාලනය කර ගනිමින් ජීවිතයට හික්මවීමක් විනයක් හා සංයමයක් ලැබීමයි.

## ඒ වටිනා ඵල අප ජීවිත තුළ වර්ධනය කර ගත හැකි අයුරු විමසා බලමු

* ඔබේ විරුද්ධවාදීන් ඔබට පීඩා කරන කල, ඔවුන්ට පෙරළා පීඩා කරනු වෙනුවට ඔවුන් පිළිබඳ ව ඔබට දයාවේ හැඟීමක් හටගන්නේ නම්, පෙරළා යමක් බලාපොරොත්තු නොවී අනුන්ට උපකාර වන්නට හැඟීමක් ඔබ තුළ හටගන්නේ නම් එම ශුද්ධාත්ම ඵලය **ප්‍රේමය** යි.
* අසනීප, පවුල් අර්බුද, පාසලේ ගැටලු හමුවේ දෙවිඳුන්ට ප්‍රශංසා කරමින් ජ්වලිතකමේ ආත්මයෙන් ජීවත් වීමට හැකියාව ඇත්නම් එසේ වර්ධනය වී ඇති ශුද්ධාත්ම ඵලය **ප්‍රීතිය** යි.
* ජීවිතයේ අවිනිශ්චිත තත්ත්වයන් මැද ගමන් කරන විට, බලාපොරොත්තු බිඳ වැටී, තරහ වේදනාව හදවතේ ඇති කර ගනු වෙනුවට සහනය ළඟා කරවන හැඟීමකින් හදවත පුරවන ශුද්ධාත්ම ඵලය **සාමය** යි.
* අන් අයගේ විවේචන එල්ල වන විට ඔවුනට යහපත ම පැතීමටත්, ඔබේ ජීවිතයේ ගැටලු, අභියෝගවල දී නොබිය ව ඒවාට මුහුණ දීමට ඔබ යොමු කරවන ශුද්ධාත්ම ඵලය **ඉවසීම** යි.
* නිරතුරු ව ම ඔබ අවට සිටින අය වෙනුවෙන් ඔවුන්ගේ විපතේ දී, ප්‍රශ්ණයේ දී, ගැටලුවේ දී උපකාර කිරීමට ඔබ මෙහෙයවන ශුද්ධාත්ම ඵලය **කරුණාව** යි.
* තමකම පසෙක ලා ඔබේ පාසලේ, පන්තියේ මිතුරන්ට මිතුරියන්ට උපකාර කිරීමට ඔබට මඟ පෙන්වන ශුද්ධාත්ම ඵලය **යහපත්කම** යි.
* ජීවිතයේ සෑම තත්ත්වයක් තුළ දී ම දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි ඇදහිල්ලෙන් ශක්තිමත් ව සිටීමට ඔබ පොලඹවන ශුද්ධාත්ම ඵලය **විශ්වාසය** යි.
* නිහතමානී ව, අන් අයගේ දුක් වේදනාවලට සංවේදී වීමට හා යටහත් පහත් ලෙස ජීවත් වී නිරතුරු ව ම ඔවුන් ළඟ සිටිමින් ඔවුන්ට පිහිට වීමට ඔබ යොමු කරවන ශුද්ධාත්ම ඵලය **මෘදුකම** යි.
* පාසලේ දී, පන්තියේ දී, සමාජයේ දී ඔබට ස්වයං පාලනයකින් ජීවිතය හසුරුවා ගෙන දෙවියන් වහන්සේගේ කැමැත්තට ඇලුම් වීමට උපකාර කරන ශුද්ධාත්ම ඵලය **ආත්ම**

දමනය යි.

ඔබේ ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය සම්පූර්ණ වීමට හා අලංකාර වීමට මෙම ශුද්ධාත්ම ඵල සියල්ල ඔබේ ජීවිතය තුළ එක්රැස් විය යුතු වේ. ඒ මඟින්,

- ★ මනස්ථාපනය වෙමින්, පාපය කුරුසිපත් කරමින් නව දිවියකට ඇතුළත් වීමට හැකියාව ලැබේ.
- ★ වැරදි චේතනා, හැඟීම්, ක්‍රියා දුරැලූ දිවියක් ගත කිරීමට අවකාශ සැලසේ.
- ★ නිරතුරු ව ම ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීම ජීවිතයේ අත්දැකීමට අවස්ථාව උදා වේ.
- ★ අන්‍යෝන්‍ය යහපත සලසමින් ගුණගරුක ජීවිත සමාජය තුළ වර්ධනය කිරීමට හැකියාව අත් වේ.
- ★ සදාකල් ක්‍රිස්තුස් වහන්සේට අයත් දරුවන් වීමේ භාග්‍යය හිමි වේ.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ශුද්ධාත්ම ඵල මතකයෙන් ලියා කුඩා කාඩ්පතක් සකසන්න. එය වර්ණවත් ව අලංකාර කරන්න.
2. ශුද්ධාත්ම ඵල ඔබගේ ජීවිතය තුළ වර්ධනය කර ගැනීමෙන් ඔබ තුළ කෙබඳු වෙනසක් ඇතිවේ ද?



# 12 ශුද්ධාත්මයාණන් තුළ බලවත් මෙහෙවරක

අප එකිනෙකා හට පිරිනමා තිබෙන ශුද්ධාත්ම දීමනා විවිධාකාර ය. අප එම දීමනා හඳුනා ගෙන, දේව මහිමය හා ගෞරවය උදෙසා ඒවා කැප කරමින් මෙහෙ කිරීම අවශ්‍ය වේ. එලෙස ශ්‍රී ලාංකික සමාජය තුළ දේව ගෞරවය උදෙසා තම ජීවිත කැප කළ චරිත කිහිපයක් පිළිබඳ ව මෙම පාඩමෙන් විමසා බලමු.

## ඉව්ලින් කානි



12.1 රූපය - ඉව්ලින් කානි

ඉංග්‍රීසි ජාතික කාන්තාවක වන ඉව්ලින් කානි එංගලන්තයේ දී උපත ලබා ඇත්තේ ක්‍රි.ව. 1869 පෙබරවාරි මස 23 වන දින දී ය. වයස අවුරුදු විසිහතක තරුණියක ව සිටිය දී එනම් ක්‍රි.ව. 1896 දී ඇය එංගලන්තයේ සිට ලංකාවට පැමිණ ඇත. ඒ ඇය එහි ගත කළ සුව පහසු දිවිය ස්වාමීන් වහන්සේගේ මෙහෙවර උදෙසා කැප කරන්නට ය. එම මෙහෙවර උදෙසා ඇය තෝරා ගනු ලැබූයේ අනුරාධපුරයෙනුත් සැතපුම් අටක දුරින් පිහිටි තලාව නම් දුෂ්කර ගම් පියස යි.

ඉතා ම අසරණ - දිළිඳු ගැමියන් ලෙස ජීවත් වූ මෙගම වැසියන් ඒ වන විට මැලේරියාව හා ලාදුරු වැනි රෝගවලින් පීඩා විඳිමින් ඉතා දුක්ඛිත ජීවිත ගත කළ බව පැවසේ. මෙම අසරණයින් වෙනුවෙන් තම දිවිය කැප කළ, එවක යොවුන් වියේ පසු වූ ඉව්ලින් කානි ඔවුන්ගේ සුවය හා සහනය වෙනුවෙන් විවිධ ආකාරයෙන් කටයුතු කර ඇත.

ආරම්භයේ දී මෙම අසරණයින් වෙනුවෙන් සේවය කිරීමට නිශ්චිත, සුදුසු ස්ථානයක් නොවූයෙන්, ඇය අනාථ දරුවන් වෙනුවෙන් "ප්‍රීති නිවාසයත්" ජීවිතයේ සැඳෑ සමය ගත කරමින් සිටි වැඩිහිටියන් වෙනුවෙන් "සන්ධ්‍යාව" නිවාසයත් පිහිටුවූවේ විවිධ අයගේ උදවු උපකාර ද ලබා ගනිමිනි. "නංගී ගෙදර" නමින් ජනතාවගේ ද සහාය ඇති ව පාසලක්

ආරම්භ කළ ඇය, 1915 පළමු ලෝක යුද්ධයෙන් පීඩා විඳි අය වෙනුවෙන් "සාමයේ නිවෙස" පිහිටුවූවා ය. පසු ව ඇය එය රෝහල් තුනක් දක්වා වර්ධනය කළා ය.

මේ සියල්ල අතර දේව නමස්කාරය උදෙසා කුඩා දේවස්ථානයක් ඉදිකිරීමට සමත් වූ ඉව්ලින් කානි, දිනපතා ශුද්ධ බයිබලය කියවා, ගීතිකා ගායනා කරමින් අන් අය හට දෙවියන් වහන්සේ ගැන කියා දීමට ඉදිරිපත් වූවා ය. මෙලෙස ඇය ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ ඇදහිල්ලත් - ප්‍රේමයත් අංග දෙකක් නොව එකක් ම බව ඇයගේ ජීවිතාදර්ශයෙන් ම ශපථ කළා ය.

තව ද ඉතා සරල - චාම් දිවි පෙවෙතක් ගත කළ ඇය ශ්‍රී ලාංකික දේශීය සංස්කෘතියට අනුගත වූවා ය. ඒ අනුව ඇය දේශීය කාන්තාවක මෙන් සාරියෙන් සැරසී සිටීමට ප්‍රිය කළා ය. මෙලෙස ඉව්ලින් කානි ඇයගේ කැප වූ සමාජ - දේව මෙහෙවර හා දිවි පැවැත්ම තුළ ගැමි ජනතාවගේ ආදරය හා ගෞරවය දිනා ගැනීමට සමත් වූවා ය. එනිසා ඔවුන් "සුදු අම්මා" නමින් ඇය හැඳින්වූයේ ඇයට ගෞරවයක් වශයෙනි.

තම මව්බිම වන එංගලන්තයේ සුව පහසු දිවියක් ගත කිරීමට හැකියාව තිබිය දී, ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගේ බලවත් ක්‍රියා කිරීම තුළ තලාව වැනි දුෂ්කර ගම්මානයක් තෝරා ගෙන ස්වාමීන් වහන්සේ වෙනුවෙන් තම මෙහෙවර මැනැවින් ඉටු කළ ඉව්ලින් කානි 1953 ජනවාරි 25 දින ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ සැතපුණෙන්, ඇයගේ භූමදාන කටයුතු එහි වනාන්තරයේ දී ම සිදු කරන ලදි.

## අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණෝ


12.2 රූපය - අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණෝ

1934 ජනවාරි මස 24 දින උපත ලද අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණන් ලංකා සභාවේ කුරුණෑගල දියෝකීසියේ දේවගැතිවරයෙකු ලෙස එකතු වූයේ 1959 මැයි මස 23 වන දින දී ය. ඊට පෙර 1958 මැයි මස 01 දින සිට එතුමා ලංකා සභාවේ දියාකෝන්වරයෙකු ලෙස කටයුතු කළේ ය.

ඉන්දියාවේ කල්කටා බිෂොප් දේව ධර්ම විද්‍යාලයට ක්‍රි.ව. 1954 දි ඇතුළත් වූ අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණෝ එහි දී දිව්‍ය ශාස්ත්‍රවේදී උපාධිය හිමිකර ගත්හ. පසු කලෙක දී එංගලන්තයේ බර්මින්හැම් හි වෙස්ට්හිල් විද්‍යාලයේ ආගමික අධ්‍යාපනය පිළිබඳ ඩිප්ලෝමාවක් ද සම්පූර්ණ කළ එතුමාණෝ, කුරුණෑගල ලංකා සභා දියෝකීසියේ ආගමික අධ්‍යාපනය පිළිබඳ සුවිශාල මෙහෙවරකට දායක වූහ. ආගමික අධ්‍යාපනය, පාසල්

අධ්‍යාපනය උදෙසා මෙන් ම දේවගැතිවරුන්ගේ ප්‍රයෝජනය සඳහා ආගමික පොතපත ද එතුමාණන් වෙතින් නිර්මාණය විය. තව ද දේශීයකරණය තුළ ජනජීවිතය, ආගමික නැඹුරුව වෙත යොමු කිරීමට එතුමාණන් දැරූ උත්සාහය ප්‍රශංසනීය වේ.

යහපත් එඬේරෙකුගේ භූමිකාව දරමින් අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණෝ ජනතාවගේ විවිධ ගැටලුවල දී සහන සැලසීමට මැදිහත්ව ක්‍රියා කළහ. ජනතාවගේ ආර්ථික තත්ත්වය නංවාලීමට ද, පවුල් ජීවිතයේ යහපැවැත්ම වෙනුවෙන් ද, යහපත් සමාජ සබඳතා වර්ධනය කර ගැනීමට ද අවශ්‍ය දේව මඟපෙන්වීම සෙවීමට ජනතාව යොමු කිරීම එතුමාගේ පුළුල් මෙහෙවරෙහි අංගයක් විය. ශාන්ත ගුණ පිරි එතුමාණෝ යහපත් එඬේරෙකු ලෙස ජනතාව ආධ්‍යාත්මික ව පෝෂණය කිරීම උදෙසා මෙලෙස පියවර ගත්තෝ ය.

ක්‍රි.ව. 1954 මැයි මස 06 දින ලංකා සභාවේ කුරුණෑගල දියෝකීසියේ තුන් වන බිෂොප් තුමා ලෙස පත් ව ක්‍රි.ව. 2000 වසරේ දී විශ්‍රාම ලබන තෙක් එම තනතුර දරමින් එතුමාණෝ සභාවට මහඟු මෙහෙවරක් ඉටු කළහ. ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ සිය එඬේර මෙහෙවර මැනවින් ඉටු කළ අතිගරු ඇන්ඩෘ කුමාරගේ හිමිපාණෝ වයස අවුරුදු 78ක් ආයු වළඳා 2012 අප්‍රේල් මස 21 දින ස්වර්ගස්ථ වූහ.

## ගෞරවනීය සෝමසිරි කුමාරදාස් පෙරේරා දේවගැතිතුමා



12.3 රූපය - ගෞරවනීය සෝමසිරි කුමාරදාස් පෙරේරා දේවගැතිතුමා

මොරටුව, ලුනාව ග්‍රාමයේ 1921 දෙසැම්බර් මස 30 දින උපත ලද ගෞරවනීය සෝමසිරි කුමාරදාස් පෙරේරා දේවගැතිතුමා තම මූලික අධ්‍යාපනය ලැබුවේ මොරටුව වේල්ස් කුමර විදුහලෙනි. දේව සේවයට පිවිසීමට පෙර එතුමා රාජ්‍ය සේවයේ රැකියාවක නිරත ව සිටියේ ය. පසු ව එතුමා 1945 වසරේ දී දේව ධර්මය පිළිබඳ අධ්‍යයනය සඳහා බැංගලෝර් හි සෙරෙම්පූර් විශ්වවිද්‍යාලයට ඇතුළත් විය. අනතුරු ව ක්‍රි.ව. 1949 දී ශ්‍රී ලංකා මෙතෝදිස්ත සභාවේ දේවගැතිවරයෙකු ලෙස සේවය ආරම්භ කළේ ය. පසු කලෙක එතුමා පේරාදෙණිය විශ්ව විද්‍යාලයේ කුලාචාර්ය ලෙස තම සේවය සැලසුවේ ය. එම තනතුර දරමින් සේවය කරන අතරතුර දී ම තවත් දේවස්ථාන පහකට ද තම සේවය සලසන්නට ඉදිරිපත් වීම පැසසුම් කටයුතු ය.

අනතුරු ව එතුමා පිළිමතලාව ලංකා දේව ධර්ම ශාස්ත්‍රාලයේ ශාස්ත්‍රාලයාධිපති ලෙස 1968-1978 හා 1986-1989 වර්ෂවල සේවය කළේ ය. මෙහි දී දේවගැති සේවයේ ගැඹුරත්, සංහිඳියාවෙන් යුතු ව සමාජය තුළ ජීවත් වෙමින් සුබාරංචි දූත මෙහෙවරෙහි යෙදීමේ වැදගත්කමත් පිළිබඳ ව දේවගැතිවරුන් හට එතුමාගෙන් ලද මග පෙන්වීම ප්‍රශංසනීය ය.

තව ද 1985-1996 කාලය තුළ ජාතික ක්‍රිස්තියානි මණ්ඩලයේ සභාපති තනතුර හෙබැවූ මෙතුමා ආසියානු ක්‍රිස්තියානි සම්මේලනයේ හා ජගත් ක්‍රිස්තියානි සම්මේලනයේ ද තනතුරු දරමින් කටයුතු කළේ ය.

සමස්ත කිතුනු සභාවට අමතර ව සමස්ත සමාජයට ම මහඟු මෙහෙවරක් ඉටු කළ, නිහතමානී ගති පැවතුම්වලින් හෙබි, පිළිවෙළ බොහෝ සේ අගය කළ නායකයෙකු ලෙස ගෞරවනීය සෝමසිරි කුමාරදාස් පෙරේරා දේවගැතිතුමා ප්‍රචලිත ය. එතුමා හොඳ සවන් දෙන්නෙක් විය. සැබෑ එඬේරකුගේ ලක්ෂණ පිළිබිඹු කරමින් මිනිසුන්ගේ ගැටලුවලට සවන් දීමට එතුමා නිරතුරු ව සූදානම් ව සිටියේ ය.

ජාතික සමගිය හා සංහිඳියාව උදෙසා කැපවීමෙන් කටයුතු කළ එතුමා කිතුනු සභා අතර එකමුතුව උදෙසා ද පියවර ගැනීමට ඉදිරිපත් විය. ශ්‍රී ලාංකික ජන ජීවිතය තුළ ජනවාර්ගික බෙදීම් නොතිබිය යුතු බව විශ්වාස කළ එතුමා, ශ්‍රී ලංකාවේ සිවිල් යුද්ධය පැවති සමයේ දිවයිනේ සාමය ඇති කිරීම උදෙසා තම දායකත්වය උපරිම ලෙස සැලසූවේ ය. එතුමා එඩිතර ව ක්‍රියා කරමින් යුද්ධයට විරුද්ධ වෙමින්, එයින් පීඩාවට පත් වූවන්ට ආරක්ෂාව සැලසීමට තම නායකත්වය ලබා දුන්නේ ය. මානව හිමිකම් පිළිබඳ වගකීම් දරමින් සමස්ත සමාජයට මහත් සේවයක් එතුමා විසින් සලසන ලදි.

වසර හතළිහක අර්ථවත් සේවා කාලයක් සලසමින් 1989 වසරේ දී පූර්ණ කාලීන සේවයෙන් විශ්‍රාම ගත් එතුමා 2011 සැප්තැම්බර් 29 දින ස්වර්ගස්ථ විය.

## වන්දනීය විනයාචාර්ය ඩොනල්ඩ් කනගරත්නම් අනුනායක තුමා



12.4 රූපය - වන්දනීය විනයාචාර්ය ඩොනල්ඩ් කනගරත්නම් අනුනායක තුමා

පිළිමතලාව දේව ධර්ම ශාස්ත්‍රාලයේ ශාස්ත්‍රාලයාධිපති ධුරය හෙබවූ මෙතුමා, ලංකා සභාවේ කොළඹ දියෝකීසියේ අනුනායක ධුරයෙන් ද පිදුම් ලද්දේ ය. ආචාර්ය උපාධියක් ලබා සිටි මෙතුමා, සිංහල දෙමළ හා ඉංග්‍රීසි භාෂා පිළිබඳ හසළ දැනුමකින් යුතු විය. ඉතා ගැඹුරු දේව ධර්ම ඉගැන්වීම් සරල ව හා රසවත් ව ඉදිරිපත් කිරීමේ දක්ෂතාවක් මෙතුමා සතු විය.

මනුෂ්‍යයා ආධ්‍යාත්මික ව පෝෂණය කිරීම මෙන් ම ඔවුන්ගේ ගැටලුවලට අර්ථවත් ව මුහුණ දීමට ඔවුන් ධෛර්යවත් කිරීම මෙතුමාගේ මෙහෙවරෙහි කැපී පෙනෙන ගුණාංගයක් විය. මෙතුමා පිළිමතලාව දේව ධර්ම ශාස්ත්‍රාලයේ සේවය කළ කාලය තුළ දී රත්මීවල ගොවි ජනතාව හා සෙසු ගම්වාසීන්

වෙනුවෙන් ඉටු කළ සේවය ප්‍රශංසනීය වේ. හුදෙක් බෞද්ධ පරිසරයකින් හෙබි රත්මීවල ප්‍රදේශයේ ජනතාව වෙනුවෙන් එතුමා ළෙන්ගතු වූවා සේ ම ගම්වාසීහු ද එතුමා මහත් ආදරයෙන් පිළිගත්හ. ජාතීන් අතර සමගිය හා සුහදතාව වර්ධනය කිරීමට ද එතුමා පුරෝගාමී විය.

මෙතුමා වව්නියාව ප්‍රදේශයේ බොහෝ කලක් සේවය කළේ ජීවිත අවදානමක් ද දරමිනි. ඉතා කටුක ජීවිත ගත කළ එම ප්‍රදේශයේ ජනතාව සමග අනුගත වෙමින්, ජනතාව තම නිවෙසට කැඳවා ගනිමින් ඔවුන්ගේ ප්‍රශ්නවලට විසඳුම් ලබා දීමට මෙතුමා තම ජීවිතයේ වැඩි කාලයක් කැප කළේ ය. තමා ජීවත් වූ නිවෙස ජනතා සේවය උදෙසා ලංකා සභාවේ කොළඹ දියෝකීසියට පවරා දීමට එතුමා පියවර ගත් අතර එම "සංහිඳියාවේ නිවෙස" ජාතීන් අතර සාමය ඉටු කිරීමට හැකි ස්ථානයක් බවට පත් කළේ ය.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පාසලේ දී නිවසේ දී පල්ලියේ දී ඔබට කළ හැකි සේවා දෙක බැගින් ලියන්න.
2. රටේ ජනතාවගේ සුභ සිද්ධිය උදෙසා තම ජීවිතය කැප කළ තවත් දෙදෙනෙකුගේ සේවය පිළිබඳ කෙටි සටහන් ලියන්න.



# 13 පිරිපුන් සමාජ මෙහෙවරක

අපගේ ජීවිත ද කිතුනු හා සමාජ මෙහෙවරෙහි යෙදීම උදෙසා ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීම ලද හැකි ආකාරය මෙම පාඩමෙන් විමසා බලමු.

උදෑසනින් ම පාසල වෙත ගිය දෙව්මිණ ලද අත්දැකීමක් තම පවුලේ අය සමග බෙදා ගන්නා ආකාරය යි මේ.

දෙව්මිණ : අම්මේ අද උදේ ඉස්කෝලේ දී මා හරි පුදුම දෙයක්නෙ දැක්කේ.

අම්මා : මොකක් ද පුතා?

දෙව්මිණ : අම්මා දන්නවා ද අපේ පන්තියේ සුරනි. මා දැක්කා එයා අපේ පන්තිය ළඟම තියන 6,7 පන්ති කාමර අතුගෑවා. ඒ විතරක් නෙමෙයි එයා ඒ පන්තිවලට අතුගාන්න තියන මිදුලත් අතුගාලා, මල්වලට වතුරත් දැම්මා.

අම්මා : ඉතින්, පුතා එයාට උදවු වුණේ නැද්ද?

දෙව්මිණ : උදවු කළා අම්මා. ඒ වේලාවේ පන්තියේ හිටිය දයානුත්, විශ්වත් මාත් එක්ක ගිහින් සුරනිගේ වැඩවලට උදවු කළා.

මල්ලී : දවසක් විවේක කාලයේ සෙල්ලම් කරන කොට මා වැටුණා. ඒ වෙලාවේ මාව නැගිටුවලා පන්තියට එක්කරගෙන ගිහින් තුවාලවලට බෙහෙත් දාන්න උදවු කළෙත් සුරනි අක්කා තමයි.

සීයා : මාත් දැකලා තියෙනවා ඔය කියන දරුවා කාටත් කලින් උදෙන් ම පල්ලියට ඇවිත් යාච්ඤා කරනවා. ඊට පස්සේ පල්ලියේ ඉඳගන්න බංකුවල දූවිලි පිසදාලා දේවස්ථානය අතුගාලා පිරිසිදු කරනවා.

අම්මා : සුරනි දුවගේ අම්මා විශාඛා අක්කා දවසක් මාත් එක්ක කිව්වා සුරනි උදේ පාන්දරින් අවදි වෙලා එයාට උයන පිහින වැඩවලටත් උදවු වෙනවා කියලා. ඒ විතරක් නෙමෙයි එයාගේ නංගිටයි මල්ලිටයි ඉස්කෝලේ යන්න සූදානම් වෙන්න උදවු කරන්නෙත් සුරනි දුව ම තමයිලු.

සීයා : එහෙම තමයි ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීම තුළ ජීවත් වන දරුවෝ. එයාලා ඉන්න හැම තැන ම ආලෝකවත් වෙනවා එයාලාගේ යහපත් වැඩ නිසා.

මල්ලි : එතකොට සීයේ අපටත් ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීම තියෙනවා ද?

සීයා : ඇයි නැත්තෙ පුතා? අප හැම කෙනෙක් තුළ ම ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ වැඩ සිටිනවා. අප ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට ඇහුම්කන් දීමත්, එතුමාගෙන් ලැබෙන මඟපෙන්වීම් අනුව ක්‍රියා කිරීමත් තමයි වැදගත් වෙන්නෙ. ඔයා තුළත් ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීම තියෙන බව මා දැකලා තියෙනවා.

ඉහත දෙබසට අනුව සුරනි යනු ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීමට අවනත ව ක්‍රියා කරන යහපත් දියණියකි. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගෙන් ආලෝකවත් වන ඇය, නිවස, පාසල හා දෙව්මැදුර තුළ ඒ ආලෝකය දල්වීමට පරිත්‍යාගශීලී ව කැපවීමෙන් ක්‍රියා කරන්නී ය. ඒ තුළින් අන් අයගේ ජීවිත ද ආලෝකවත් කරන්නී ය. අප ද දෙවි පියාණන් වහන්සේට යාච්ඤා කරමින් ඉල්ලන විට ශුද්ධාත්මයාණන් අප සමග වැඩ සිටින්නට සලස්වන්නට පොරොන්දු වී තිබෙන බව ශුද්ධ වූ බයිබලයෙහි මෙලෙස දැක්වේ.

*මෙසේ අයහපත් වූ ඔබ ඔබේ දරුවන්ට යහපත් දේ දෙන්නට දන්නාහු නම්, ඊට කොපමණ වැඩියෙන් ඔබේ ස්වර්ගීය පියාණන් වහන්සේ තමන් වහන්සේගෙන් ඉල්ලන්නන්ට ශුද්ධාත්මයාණන් නොදෙන සේක් ද?*

(ලූක් 11 : 13)

සියලු දෙමාපියෝ තම දරුවන් විසින් ඉල්ලනු ලබන යහපත් දේ ලබා දීමට කැපවීමෙන් ක්‍රියා කරති. එසේ ම ස්වර්ගයේ සිටින පියාණන් ද තමන් වහන්සේගෙන් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඉල්ලනු ලබන ඕනෑ ම කෙනෙකු වෙත ශුද්ධාත්ම වැඩ සිටීම සලස්වන බව දේව වචනය අපට පෙන්වා දී ඇත.

ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අප තුළ වැඩ වසන කල දෙව්පියාණන් වහන්සේ පහත ගුණාංග පවත්වා ගැනීම අප ජීවිතවලින් අපේක්ෂා කරන සේක.

1. ශුද්ධාත්මයාණන් තුළින් දිරිමත් වන අප අන් අයගේ ජීවිත ද ස්වාමීන් වහන්සේ තුළ සවිමත් කිරීමට ක්‍රියා කිරීම
2. ඒ උදෙසා ශුද්ධාත්ම මඟ පෙන්වීම තුළ සමාජයට ආදර්ශවත් පුද්ගලයකු ලෙස ක්‍රියා කිරීම

## ශුද්ධාත්මයාණන් තුළින් පිරිපුන් ජීවිතයක් කරා

ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ මඟපෙන්වීම තුළින් සවිමත් වන අපට පිරිපුන් ජීවිතයක් කරා ගමන් කිරීමේ භාග්‍යය උදා කර ගනු හැකි වේ. එනම් ශාරීරික - මානසික හා ආධ්‍යාත්මික වශයෙන් යන සැම අංශයකින් ම පිරිපුන් දිවියක් ගොඩනංවා ගැනීමට ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ අපට සවිය ලබා දෙන සේක. ඒ මගින් අප ජීවිත මෙන් ම සමස්ත සමාජය ම ආලෝකවත් වීමට මං පෙත් විවර වනු ඇත. ඒ උදෙසා....

- ★ අප කුඩා අවධියේ සිට නිරතුරු යාච්ඤාවෙන් යුතු ජීවිත පවත්වා ගෙන යෑම වැදගත් වේ. ළමා වයසට නොගැළපෙන දෙයින් ඈත් ව, යහපත් සිතුවිලි කෙරෙහි අවධානය යොමු කර නිරවුල් මනසක් පවත්වා ගැනීම වැදගත් වේ. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ ඒ සඳහා ඔබට මඟ පෙන්වනු ඇත.
- ★ දෙවි පියාණන් සමග ඇති කර ගනු ලබන ගැඹුරු සබඳතාව මගින් අපගේ ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය වර්ධනය කර ගත හැකි වේ. අප දිවියේ සැම මොහොතක් ම, සැම ක්‍රියාවක් ම දෙවිඳුන්ට භාර කිරීම වැදගත් වේ. ඒ මගින් අප ආධ්‍යාත්මික ලෙස ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ සමග පවතින හා ක්‍රියා කරන අය බවට පත් වනු ඇත.
- ★ සමාජයක් වශයෙන් සාමූහික ව ජීවත් වීමේ දී අප එකිනෙකා අතර නිවැරදි අවබෝධයක් පවත්වා ගැනීම වැදගත් වේ. අප සමග වෙසෙන්නන්ගේ විවිධ වූ අදහස්, ආකල්ප හා සංස්කෘති පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් හා ගෞරවයකින් ක්‍රියා කිරීම වැදගත් වේ. ශුද්ධාත්මයාණන් තුළින් සවිමත් වන ඔබට එකිනෙකාගේ ජීවිත ගොඩනැගීමට එම අන්‍යෝන්‍ය අවබෝධය වැදගත් වනු ඇත.

ශුද්ධාත්මයාණන්ගෙන් ආලෝකය ලබන අප එම ආලෝකය අප නිවෙස, පාසල හා අප දේව නමස්කාරය සිදු කරන දෙව් මැදුර වෙත කෙලෙස යොමු කළ හැකි දැ යි විමසා බලමු.

### නිවෙස

කුඩා දරුවකු දෙවි පියාණන් පිළිබඳ ප්‍රථම අත්දැකීම ලබන්නේ තම නිවෙස තුළිනි. ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ මඟ පෙන්වීමට නතු වන ඔබ පවුල තුළින් අසල්වාසීන්ගේ ද ජීවිත දිරිමත් කිරීමට උත්සාහ කිරීම වැදගත් වේ. ඔබේ නිවෙස තුළ ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීමෙන් ඔබ ක්‍රියා කළ යුත්තේ කෙසේ දැ යි විමසා බලමු.

- ★ පවුලේ යාච්ඤාවට උද්යෝගයෙන් සහභාගි වීම හා ඒ තුළින් ශුද්ධාත්ම වැඩ සිටීමට විවර වීම
- ★ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ කෙරෙහි විශ්වාසය තබමින්, උන්වහන්සේගේ බලවත් ක්‍රියා කිරීම දෙස ඉවසිල්ලෙන් බලා සිටීම
- ★ ජීවිතයේ ගැටලු ශුද්ධාත්ම මඟපෙන්වීමෙන් විසඳා ගැනීම
- ★ ප්‍රේමය, ප්‍රීතිය, සාමය, ඉවසීම, කරුණාව, යහපත්කම, විශ්වාසකම, මෘදුකම හා ආත්ම දමනය යන ශුද්ධාත්ම ඵල (ගලාති 5:22) අපේ ජීවිතාදර්ශයෙන් අන්‍යයන් වෙත ප්‍රකාශ වීමට සැලැස්වීම.

### පාසල

ළදරු අවධිය නිවස තුළ ගතකරන ඔබ ළමා වියේ දී පාසල වෙත පියනගති. එහි දී ඔබට විවිධාකාර වූ නව අත්දැකීම් සමුදායකට මුහුණ දෙන්නට සිදු වනු ඇත. පාසල තුළ ගුරුවරුන්, සම වයස් කණ්ඩායම් සහ බාල - වැඩිමහල් සහෝදර සහෝදරියන් සමග එක් ව ක්‍රියා කිරීමට ඔබට සිදු වනු ඇත. ශුද්ධාත්ම මඟ පෙන්වීම තුළ පාසලෙහි දී අන් අයගේ ජීවිත ගොඩනැගීම උදෙසා අපට දයක විය හැකි වනුයේ කෙලෙස ද යි විමසා බලමු.

- ★ ජීවිතාදර්ශයෙන් ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේ තුළ යහපත් දිවියක් ගත කිරීම
- ★ ගැටලු හා ප්‍රශ්න හමුවේ ශුද්ධාත්ම මඟ පෙන්වීම ලබමින් නිවැරැදි ව ක්‍රියා කිරීම
- ★ ශුද්ධාත්මයාණන් තුළ අන් අයගේ ජීවිත අවබෝධ කර ගනිමින් ඔවුන් සමග සුහද සබඳතා වර්ධනය කර ගැනීම

### දෙව් මැදුර

කිතුනු අපගේ ජීවිත දෙව් මැදුර හා බෙහෙවින් බැඳී පවතී. දේව මෙහෙවර උදෙසා ශුද්ධාත්මයාණන්ගේ අනුහස සමගින් අපට දෙව් මැදුර හා ඇසුරු ව කටයුතු කළ හැකි ආකාරය විමසා බලමු.

- ★ දේව මෙහෙයන් සඳහා නිතිපතා බැතියෙන් සහභාගි වීම
- ★ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට බලවත් ලෙස ක්‍රියා කිරීම සඳහා දේවස්ථාන සමූහය වෙනුවෙන් නිතිපතා අයැදීම
- ★ දේව රාජ්‍යයේ වර්ධනය උදෙසා කැපවීමට ශුද්ධාත්ම බලය අයැදිමින් සාමූහික ව නොකඩවා යාච්ඤා කිරීම
- ★ ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේට සභාව හසුරුවන්නට ඉඩ සැලසීම
- ★ ඔබට ලැබෙන වගකීම් ශුද්ධාත්ම සවියෙන් උද්යෝගයෙන් හා වගකීමකින් ඉටු කිරීම.

දෙවිපියාණන් අප වෙත තිළිණ කළ ශුද්ධාත්මයාණන් තුළින් දිරිමත් වී දේව මෙහෙවරෙහි යෙදීමට අපි අදිටන් කර ගනිමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ශුද්ධාත්මයාණන් වහන්සේගෙන් ඔබ ලබන ආලෝකය පාසලේ අන් අය වෙත ද ලබා දීම සඳහා ඔබට දායක විය හැකි ආකාර දෙකක් කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.
2. ශුද්ධාත්මයාණන් තුළින් පිරිපුන් ජීවිතයක් ගොඩනැගීමට ඔබ සූදානම් වන්නේ කෙසේ ද යි පැහැදිලි කරන්න.

# 14 දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම්

ශු. ලූක් 19:1-10 / ශු. ජොහාන් 8:1-11




1. ගැලවීමේ හඬැ'සෙයි - ගී නගව් ගී නගව්
   ජේසුස් පව්කරුන් මුදයි - ගී නගව් ගී නගව්
   ගැලවීමේ පුවත - අණ ලෙස දුන් හිමි
   රැගෙන යව් සත් වෙත - ගී නගව් ගී නගව්

2. පතුරව් රටින් රට - ගී නගව් ගී නගව්
   මිදීම පව්ටුන්ට - ගී නගව් ගී නගව්
   නද දෙව් කොදෙව් සැම - මුහුදුත් එක් ව ගයව්
   ගලවයි ජේසුස් තුම - ගී නගව් ගී නගව්

ඉහත ගීතිකාව ගායනා කරන විට අපට නිතැතින් ම සිහිපත් වන්නේ ජේසුස් වහන්සේ මෙලොව ගත කළ කාලයේ දී පව්කරුවන්ගේ ගැලවීම උදෙසා මැදිහත් වූ ආකාරය යි. එමෙන් ම අපහට ද ලැබෙන දෙවියන් වහන්සේගේ කරුණාව පිළිබඳ ව යි.

අපි බොහෝ විට විවිධ වූ හේතූන් නිසා පීඩා විඳිනා අය වෙමු.



මෙවන් හේතු නිසා පීඩා විඳින අපි එම පීඩාවලට අපේ ම ශක්තියෙන් විසඳුමක් සොයා වෙහෙස වන්නෙමු. නමුත් ජේසුස් වහන්සේ වදාළේ;

> *"වෙහෙසෙන්නා වූ බර උසුලන්නා වූ සියල්ලෙනි, මා වෙත එන්න. මම ඔබට සහනය දෙන්නෙමි"යි යනුවෙනි.*

**ජේසුස් වහන්සේ අපගේ සහනදායකයාණෝ ය.**

එලෙස ජේසුස් වහන්සේගෙන් සහනය ලද දෙදෙනකු පිළිබඳ ව අපි විමසා බලමු.




ජේසුස් වහන්සේ ජෙරිකෝව මැදින් ගමන් කරන කල, රෝම අධිරාජ්‍යයාට සේවය කළ බදු අයකරන්නන්ගේ ප්‍රධානියකු වූ ධනවත් සාකෙවුස් නම් මනුෂ්‍යයකු උන්වහන්සේ දැක ගන්නා පිණිස ඔහු මිටි පුද්ගලයෙකු වූ බැවින් අත්තික්කා ගසක නැග සිටිනු දැක, ඒ ස්ථානයට පැමිණ,

ජේසුස් වහන්සේ : සාකෙවුස්, වහා ම බිමට බසින්න, අද මට ඔබේ ගෙදර නවාතැන් ගන්න ඕනෑ ය.

> ජේසුස් වහන්සේ සාකෙවුස්ගේ නම කියා ආමන්ත්‍රණය කිරීම මෙහි දී ඉතා වැදගත් ය. උන්වහන්සේ අප නමින් ම හඳුනා ගැනීම පිළිබඳ ව දැනෙන ගෞරවය එද සාකෙවුස්ට ද දැනෙන්නට ඇත. තව ද ඔහුගේ ගෙදර නවාතැන් ගැනීමට උන්වහන්සේ පැමිණෙන බව ප්‍රකාශ කිරීම මගින් ජේසුස් වහන්සේ තමා පිළිගැනීමට ලක් කළ බව හැඟීමෙන් ඔහු තවත් සතුටට පත් වන්නට ඇත.

ජනතාව : උන්වහන්සේ පව්කාර මනුෂ්‍යයකු සමග නවාතැන් ගන්නට ගිය සේක." කියමින් කොඳුලෝ ය.

> ජේසුස් වහන්සේ සාකෙවුස්ගේ නිවසට පැමිණීම පිළිබඳ ව සමූහයාගේ ප්‍රතිචාරය යහපත් නොවී ය. ඒ පිළිබඳ ව ජේසුස් වහන්සේ සමග සෘජු ව කතා කිරීමට ශක්තියක් නොවූයෙන් ඔවුහු එකිනෙකා ඒ පිළිබඳ ව කොඳුලෝ ය.

සාකෙවුස් ජුදෙව් සමාජයේ පිළිගැනීමට ලක් නොවූ මිනිසෙකු විය. ඒ, අයකැමියන් අසාධාරණ ලෙස බදු අය කරමින් ජනතාව දැඩි ලෙස පීඩාවට පත් කළ පිරිසක් වූ හෙයිනි. එකල ජුදෙව් සමාජයේ පිළිගැනීමට ලක් වූ පිරිස අතර රජවරුන්, පූජකවරුන්, පරිසිවරුන්, විනයධරයන් මෙන් ම ධනවත්තු ද වූහ. එමෙන් ම පව්කරුවන් ලෙස සලකමින් නොපිළිගැනීමට ලක් වූ අය අතර එඬේරු, දිලින්දෝ, අයකැමියෝ හා අන්‍ය ජාතීහු ද වූහ.

සාකෙවුස් එකල සමාජය තුළ මෙම දෙපිරිස ම නියෝජනය කළ තැනැත්තෙකු විය. ඔහු එක අතකින් ධනවතෙකි. එහෙත් ඔහු රෝම අධිරාජ්‍යයට සේවය කරමින් අසාධාරණ ලෙස ජනතාව පීඩනයට ලක් කරමින්, බදු අය කළ හෙයින් ජුදෙව් සමාජයේ ප්‍රතික්ෂේපයට ලක් වූවෙකි. එවන් පව්කරුවන් ජේසුස් වහන්සේ විසින් පිළිගෙන ක්‍රියා කිරීම සමූහයාගේ විරෝධයට හේතු වන්නක් විය.

සාකෙවුස්ගේ නිවසට ජේසුස් වහන්සේගේ පැමිණීම කරණ කොට ගෙන ඔහුගේ ජීවිතය මහත් වෙනසකට භාජනය විය.

සාකෙවුස් : "ස්වාමීනී මා සන්තක දෙයින් දෙකෙන් කොටසක් දිළිඳුන්ට දෙමි. යමෙකුගෙන් අයුතු ලෙස යමක් ගෙන තිබේ නම් ඔහුට සතර ගුණයක් ආපසු දෙමි."

සාකෙවුස්ගේ මෙම ප්‍රතිචාරයෙන් පැහැදිලි වන්නේ ජේසුස් වහන්සේ වැඩියේ ඔහුගේ නිවසට පමණක් නොව උන්වහන්සේ සාකෙවුස්ගේ ජීවිතය තුළට ද වැඩිය බවයි.

ජේසුස් වහන්සේ සාකෙවුස්ගේ නිවසට පැමිණ කිසිත් ප්‍රකාශ නොකළ නමුදු සාකෙවුස් ජේසුස් වහන්සේ ඉදිරියේ දක්වූ ප්‍රතිචාරයෙන් මේ බව පසක් වේ. සාකෙවුස්ගේ හෘද සාක්ෂිය ඔහුට කතා කළේ ය. තමා කළ බරපතළ වැරදි ඔහුට අවබෝධ විය. ජේසුස් වහන්සේ සාකෙවුස් පිළිගෙන ඔහුගේ නිවසට පැමිණීම නිසා ඔහුගේ ජීවිත පරිවර්තනයක් ඇති විය. සාකෙවුස් අලුත් පුද්ගලයෙකු බවට පත් විය.

ජේසුස් වහන්සේ : "ගැලවීම අද මේ ගෙදරට පැමිණ ඇත."

ජේසුස් වහන්සේ දකින්නට, උන්වහන්සේට ළංවන්නට සාකෙවුස් කැමති විය. සෙනග අතර උන්වහන්සේ දැකීමට ඇති අභියෝගය ඔහු ජය ගත්තේ ගසකට නැගීමෙනි. කවුරුන් හෝ උන්වහන්සේට ළංවන්නට කැමති වූ කල ජේසුස් වහන්සේ නිතැතින් ම අප වෙත ළංවන බව සනාථ කරමින් උන්වහන්සේ ගස මුලට පැමිණි සේක. සාකෙවුස් නමින් ම ඇමතූ සේක. ඔහුගේ ගෙදරට පිවිසුණු සේක. එහි ප්‍රතිඵලය වූයේ සාකෙවුස් මනස්ථාපනය වී තම ජීවිතය නිවැරදි කර ගැනීමයි. "අද මේ ගෙදරට ගැලවීම පැමිණ ඇත." යනුවෙන් ජේසුස් වහන්සේ පැවසූයේ එහෙයිනි. අප ද ජේසුස් වහන්සේ වෙතට පිවිසෙන්නට මනාප වූ කල, ඊට ඇති නොයෙකුත් බාධක මැඩගෙන යන්නට උත්සාහ කරන කල උන්වහන්සේ නිතැතින් ම අප වෙත පිවිසෙන සේක. එවිට සිදු වන්නේ අපගේ ජීවිත වෙනස් කර ගැනීමට පෙලඹීම යි. අපගේ ජීවිත නිවැරදි කර ගැනීමට පෙලඹීම යි. ඒ අප අරබයා ස්වාමීන් වහන්සේගේ ඒකායන බලාපොරොත්තුව යි.

ජේසුස් වහන්සේ :"මොහුත් ආබ්‍රහම්ගේ පුත්‍රයෙකි. මනුෂ්‍ය පුත්‍රයාණෝ නැතිවූ දේ සොයන්නට ද ගලවා ගන්නට ද වැඩම කළ සේක.

ජේසුස් වහන්සේ සාකෙවුස් පිළිබඳ පැවසූ වදන් එලෙස විය.
ජුදෙව් ජනතාවගේ අදහස වූයේ "තෝරා ගත් සෙනග" තමන් බවත්, ආබ්‍රහම්ගේ පෙළපතට උරුමකම් කීම හා එනිසා ඔවුන්ට දෙවියන් වහන්සේගේ ගැලවීම නිතැතින් ම හිමි වන බවත් ය.

නමුත් ජේසුස් වහන්සේ යුදෙව්වරුන්ට පවසන්නේ ඔවුන්ගේ ම ජනතාව දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙන් ඈත් වී සිටින ස්වභාවය පිළිබඳ ව ය. ජේසුස් වහන්සේ මෙලොවට වැඩියේ දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙන් ඈත් වී පාපයට යොමු වූ ජනතාව නැවත දෙවියන් වහන්සේ වෙත ළඟා කරවීමට ය. පව්කරුවන් ලෙස සමාජයෙන් කොන් කර සිටින්නන් නිවැරදි කර සමාජයට යළි පිළිගැනීමට ය. එමගින් සමාජයට යහපත් මෙහෙවරක් ඉටු කරවීමට ය.

එදා සාකෙවුස් ජේසුස් වහන්සේ දැක ගන්නට ආශාවක් දැක්වූවා සේ අද අප අතර ද ජේසුස් වහන්සේ හඳුනා ගැනීමට හා පිළිගැනීමට කැමති අය සිටිය හැකි ය. එමෙන් ම තමන්ගේ වැරැදි පිළිබඳ ව මනස්තාපනය වන අය ද සිටිය හැකි ය. එවන් අයහට ජේසුස් වහන්සේගේ වචනය ප්‍රකාශ කිරීමත්, උන්වහන්සේ කෙරෙහි අදහා ගැනිමෙන් ඇති කර ගත හැකි ජීවිත වෙනස හා ලද හැකි සහනය පිළිබඳ ව අත් දකින්නට සැලැස්වීමත් කිතුනු අපගේ වගකීම වේ.



**විමසුමට**

**ශු. බයිබලයෙන්**

**ශු. ජොහාන් 8:1-11**

**පව්කාර වූ මට//**
**ඇත්තේ ඔබ පමණක් ය**
**පව්කාර වූ මට**

අපගේ පාපයට කමාව ලැබීමට ඇති එක ම මාර්ගය ජේසුස් වහන්සේ පමණක් ම ය. ඒ බව මෙම කෙටි සංගීතයෙන් අපට පෙන්වා දෙයි. බොහෝ විට අපි අපගේ පාපයන් හඳුනා නොගෙන සිටින්නෙමු. නමුත් අන් අයගේ වරද පෙන්වා දීමට යුහුසුළු වන්නෙමු. එද පව්කාර ස්ත්‍රියට ගල් ගැසීමට උත්සාහ ගැනීමේ සිද්ධියේ දී ඇය ජේසුස් වහන්සේගෙන් ලද කරුණාවත් එමගින් අපගේ ජීවිතවලට ගෙන එනු ලබන පණිවුඩය පිළිබඳවත් විමසා බලමු.

දිනක් අලුයම උන්වහන්සේ දේව මාලිගාවට වැඩිය කල මුළු සෙනඟ උන්වහන්සේ වෙතට පැමිණිවිට උන්වහන්සේ ඔවුන්ට උගන්වා වදාළ සේක. එවිට විනයධරයන් හා පරිසිවරු
> **ගුරු දේවයිනි, මේ ස්ත්‍රිය කාමමිථ්‍යාචාරයේ යෙදී සිටිය දී ම අල්ලා ගන්නා ලද්දී ය. මෙබඳු අය ගල් ගසා මරන්නට මෝසෙස් විසින් ව්‍යවස්ථාවෙහි අපට අණ කර ඇත. එහෙත් මැය ගැන ඔබ කියන්නේ කිමෙක් ද?**

මෙලෙස උන්වහන්සේගෙන් දිගින් දිගට ප්‍රශ්න කරද්දී;

ජේසුස් වහන්සේ : **"ඔබ අතරින් පවක් නැති තැනැත්තා පළමු කොට ඇට ගලක් ගසන්න."**

ඒ ඇසූ සෙනඟ අතරින් එකිනෙකා එතැනින් ඉවත් ව යන්නට ගියේ ය. අවසානයේ ඉතිරි වූයේ ඒ ස්ත්‍රිය හා ජේසුස් වහන්සේ පමණි.

ජේසුස් වහන්සේ : ස්ත්‍රිය ඔවුන් කොහේ ද? කිසිවකු ඔබට වරද තැබුවේ නැද්ද? මමත් ඔබට වරද නොතබමි. යන්න මින් පසු තවත් පව් නොකරන්න.

ජේසුස් වහන්සේ පරීක්ෂා කිරීමට හා උන්වහන්සේ පිට වරද තැබීමට ඔවුන් ඇය ගෙන එනු ලැබ, ඇයට එරෙහි ව චෝදනා එල්ල කරනු ලැබුවත්, ජේසුස් වහන්සේ ඇය ප්‍රතික්ෂේප නොකළ සේක. ඇයගේ පාපය පමණක් ප්‍රතික්ෂේප කළ සේක. එනිසා "තවත් පව් නොකරන්න" යැයි පැවසූ සේක. උන්වහන්සේ එම අවස්ථාවේ දී අවධාරණය කළේ අන් අයට වරද තැබීමට පෙර අප විසින් අප එකිනෙකා තුළ ඇති පාපයන් අවබෝධ කර ගත යුතු බව යි. අප පව්කාරයන් ව සිටිය දී අන් අයට ඇඟිල්ල දිගු නොකළ යුතු බව යි.

මේ අනුව ජේසුස් වහන්සේගේ කරුණාව තුළ සාකෙවුස් හා පව්කාර ස්ත්‍රිය පාපයෙන් මිදීම ලැබුවා සේ අප ද අප එකිනෙකාගේ ජීවිත තුළ ඇති පාපයන් හඳුනාගෙන ඒවා නිවැරැදි කරගෙන ස්වාමීන් වහන්සේගේ කරුණාවට ලක්වීම අවශ්‍ය වේ.

අප විසින් පව්කරුවන් ප්‍රතික්ෂේප නොකරමින් නමුත් පාපය පමණක් ප්‍රතික්ෂේප කිරීමට යොමු වෙමු. පාපිෂ්ට ජීවිත ගත කරනවා යැ'යි සිතන්නා වූ, සමාජයෙන් කොන් වූ, පිළිගැනීමට ලක් නොවූ අය හඳුනා ගෙන ඔවුන් වෙත ගොස්;

- ⋆ සැම දෙනා ම එක ලෙස ආදරයෙන් පිළිගනිමු.
- ⋆ ස්වාමීන් වහන්සේගේ ගැලවීමේ පණිවුඩය ඔවුන් සමග බෙදා ගනිමු.
- ⋆ ජේසුස් වහන්සේ පිළිගැනීමට ඔවුන්ට මඟ පෙන්වමු.
- ⋆ පාපය පමණක් ප්‍රතික්ෂේප කොට එහෙත් පව්කරුවන් පිළිගෙන ඔවුනට නිවැරැදි මඟ පෙන්වා ඔවුන් සමාජයේ අන් අයගේ ද සැලකිල්ලට හා පිළිගැනීමට ලක් කරමු.
- ⋆ දේව රාජ්‍යයේ වටිනාකම් හඳුනා ගනිමින් ඒ අනුව ක්‍රියා කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජේසුස් වහන්සේගේ ආදරයට, පිළිගැනීමට හා මඟ පෙන්වීමට ලක් වූ තවත් පුද්ගලයන් 5දෙනෙක් නම් කරන්න.
2. ඔබගේ දේවස්ථානයට අයත්, නමුත් මේ වන විට දේවස්ථානයට නොපැමිණෙන පිරිස දේව සභාවට කැඳවා ගැනීමට ඔබට ක්‍රියා කළ හැකි ආකාර 2ක් විස්තර කරන්න.

# 15 දිරිමත් දිවියකට සවිය

ශු. ලූක් 7:11-17



සමකාලීන ජුදෙව් සමාජය තුළ දැඩි ලෙස පීඩනයට ලක් ව සිටි කාන්තාවන් කෙරෙහි ජේසුස් වහන්සේ විශේෂ ලෙස සැලකිලිමත් වූ සේක; ඔවුන් කෙරෙහි පුළුල් දැක්මකින් යුතු ව කටයුතු කළ සේක. විශේෂයෙන් ජුදෙව් සමාජය තුළ වැන්දඹු කාන්තාවන් ඉතාමත් අසරණ තත්වයකට පත් ව සිටියහ. මෙහි දී තම එක ම පුත්‍රයා ද අහිමි වූ වැන්දඹු කාන්තාවක කෙරෙහි ජේසුස් වහන්සේ දයානුකම්පාව දැක්වූ ආකාරය විමසා බලමු.

පවුලක මනා පැවැත්මට මව, පියා හා දරුවන් අතර පවත්නා යහපත් සබඳතාව බෙහෙවින් බලපානු ඇත. බලාපොරොත්තු නොවූ මොහොතක යම් හේතුවක් නිසා පවුලේ එක් සාමාජිකයකුගේ වියෝවීමක්, හෝ ගැටලුවක් මතු වුව හොත් සමස්ත පවුලේ පැවැත්ම, සතුට කෙරෙහි එය බලපානු ඇත.

මෙලෙස විශේෂයෙන් පවුලක පියා අහිමි වුව හොත් පවුලේ අනෙක් අයගේ බලාපොරොත්තු රහිත වීම, එකිනෙකා තනි වීම, ආර්ථිකය බිඳ වැටීම මෙන් ම ආරක්ෂාව හා රැකවරණය පිළිබඳ ව ගැටලු මතු වේ. පවුලේ පියා අහිමි වීම නිසා තනි වන මව හා දරුවන්ගේ ජීවිත අපේක්ෂා බිඳ වැටී අසරණ භාවයට පත්විය හැකි ය. මෙවන් අවස්ථාවක වැන්දඹුවක් බවට පත්වන කාන්තාව ජුදෙව් සමාජයේ කොන් කරන ලද අවාසනාවන්ත - අසරණ තත්ත්වයකට පත්වේ. මින් මතු වැන්දඹුවට ශක්තිය වන්නේ තම දරුවන් ය. එවන් මොහොතක ඇයට තම දරුවන් ද අහිමි වුව හොත් එවිට ඇය පත්වන අසරණ භාවය කෙබඳු විය හැකි ද?



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. ලූක් 7:11-17**

නායින් නම් නුවර විසූ වැන්දඹුවක් තම එක ම පුතා මරණයට පත් ව බොහෝ සේ කම්පාවට හා කම්පනයට පත් ව සිටි අවස්ථාවේ ජේසුස් වහන්සේ ඇයට සහනය සලසා දුන් ආකාරය ඉහත බයිබල් පාඨයෙන් දැක්වේ.

ජේසුස් වහන්සේ වැන්දඹු කාන්තාව දැක, මව කෙරෙහි අනුකම්පා කොට "හැඬීම නවත්වන්නැයි" වදාළ සේක. දෙණට අත තබා "යෞවනය නැගිටින්නැයි මම ඔබට කියමි"යි වදාළ සේක. උන්වහන්සේ මරණින් නැගිටුවනු ලැබූ පුත්‍රයා සිය මෑණියන්ට භාර දුන් සේක. ජේසුස් වහන්සේ සිදුකළ මෙම ප්‍රාතිහාර්යය පීඩනයට පත් වූ වැන්දඹු කාන්තාවකගේ වේදනාවට ජේසුස් වහන්සේගෙන් ලද සහනදායී ප්‍රතිචාරයකි.



15.1 රූපය - මරණින් නැගිටුවනු ලැබූ පුත්‍රයා නැවත සිය මෑණියන්ට භාර දීම

මෙයින් පසක් වන්නේ;



## ජේසුස් වහන්සේ ජුදා කාන්තාවන් මුහුණ දුන් අභියෝග හමුවේ ඔවුන්ට සහනයක් වූ බව

දුක් පීඩා මැද ළතැවුලෙන් සිටි වැන්දඹුවට ජේසුස් වහන්සේ සැනසීම ගෙන දුන් සේක. ජේසුස් වහන්සේ ඇයගේ සිත්තැවුලට සහනය සැලසීමට ක්‍රියා කළ සේක. මෙලෙස ජේසුස් වහන්සේ බොහෝ අවස්ථාවල කාන්තාවට නිසි තැන ලබා දෙමින් ඇය සමාජයේ පිළිගැනිමට ලක් කළ සේක. පෙර පාඩමින් ද අවධාරණය කළ පරිදි පව්කාර ස්ත්‍රියට ගල් ගැසීමේ දී ඇය කෙරෙහි අනුකම්පා කොට ඇය මුහුණ දුන් අභියෝගය ඉදිරියේ ඇයට සහනය සැලසූයේ සමාජයට ද අභියෝගයක් එල්ල කරමිනි.

## ජේසුස් වහන්සේ වැන්දඹුව කෙරෙහි අනුකම්පා කොට ඇගේ වේදනාවට අනුගත වූ බව

හුදෙකලා වී, බලාපොරොත්තු සුන් වී ගැටලු හමුවේ අසරණ ව සිටි වැන්දඹුව කෙරෙහි ජේසුස් වහන්සේ අනුකම්පා කළ සේක. මෙහිදී වැන්දඹු කාන්තාවකගේ අසරණ භාවය මෙන් ම, මවකගේ හැඟීම් හා වේදනාව උන්වහන්සේ තේරුම් ගත් සේක. මව කෙරෙහි කරුණාවන්ත හදවතකින් ඇයගේ වේදනාවට අනුගතව ක්‍රියා කළ සේක. ඇයගේ දිවියට නව බලාපොරොත්තුවක් දෙමින් තම පුත්‍රයාට නැවත ජීවිතය ලබා දුන් සේක. එමගින් ඇයගේ අසරණ වූ තනි වූ ජීවිතය නැවත ගොඩ නැඟීමට ශක්තියක් වූ සේක.

මෙනෙහි කරමු

*ජීවිත ගැටලු හමුවේ අපි සමහර අවස්ථාවල දී ස්වාමීන් වහන්සේ අතහැර විවිධ වූ මිථ්‍යා විශ්වාස මත සහනය සොයා යන්නෙමු. එහෙත් අපගේ සුන් වූ, මිලාන වූ බලාපොරොත්තුවලට සහනය සලසා දිය හැකි වන්නේ ස්වාමීන් වහන්සේට පමණි. උන්වහන්සේ අප හදවත් ජීවත් කරවන පිණිස*

*අපගේ අවශ්‍යතා ඉදිරියේ අපට පිහිටවන සේක. අද පවා.........*




**ක්‍රියාකාරකම**

1. ශුද්ධ බයිබලය තුළ දේව කරුණාව ලද තවත් කාන්තාවන් දෙදෙනෙකු නම් කර ඒ චරිත ඇසුරින් ලද හැකි ආදර්ශ පෙන්වා දෙන්න.
2. ජේසුස් වහන්සේ ආදර්ශයට ගනිමින් විශේෂයෙන් අසරණ - හුදකලා වූ කාන්තාවන් සවිමත් කරන්නේ කෙසේදැයි සාකච්ඡා කරන්න.

# 16 අගනා දේව දායාද - දරුවෝ

ශු. මතෙව් 17:14-18,   ශු. ලූක් 8:40-42 ,  49-56

ජේසුස් වහන්සේ දරුවන්ට මහත් සේ කරුණාව දැක්වූ සේක. උන්වහන්සේ වෙත පැමිණි දරුවන් තුරුලට ගෙන ආදරය කළ සේක; පීඩා විඳින දරුවන් කෙරෙහි කරුණාව දැක්වූ සේක. දරුවන් අගය කළ සේක. ජේසුස් වහන්සේ දරුවන් කෙතරම් අගය කළේ ද යත්, දේව රාජ්‍යය උරුම කරගන්නට දරුවන් මෙන් වන්නැ" යි පැවසූ සේක. එලෙස ජේසුස් වහන්සේ දරුවන්ට වටිනාකමක් ලබා දී ඔවුන්ට ආදරය කරුණාව දක්වමින් ක්‍රියා කළ අවස්ථා දෙකක් පිළිබඳ ව විමසා බැලීමට යොමු වෙමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. මතෙව් 17:14-18**

සමිඳුන්ගේ පාමුල - දණින් වැටී මෙලෙසට
පිහිට පතයි සුවය පතා - මී මැස්මොර දරුවට

සමිඳුනි කරුණාකොට - සුවය දෙන්න පුතුහට
අයැද සිටියි පියා මෙලෙස - සමිඳුන්ගේ පාමුල

ගින්නෙහි හා වතුරෙහි - වැටෙනා කල දරුවව
තදබල ලෙස පීඩා විඳ - කරදර වෙයි මගේ පුතු

ශ්‍රාවකයන් වෙත මම - ගෙන ආ කල මගෙ පුතු
සුවය දෙන්න නුපුළුවනැයි - ඔවුන් කීවේ මා හට

ගෙනෙන්න ඔහු මා වෙත - පැවසූ සේක හිමිතුම
දුෂ්ට ආත්මය දුරුකොට - පියාට දෙයි සුවකොට

දුරුවී යයි රෝගය - සුවපත් වෙයි දරුවව
ජේසු සමිඳු කරුණාවෙන් - සුවය ලැබෙයි දරුවට

ඉහත විරිදුවෙහි සඳහන් වූ ලෙස මීමැස්මොර රෝගී දරුවා පිළිබඳ ව පියා බොහෝ සිත් වේදනාවෙන් සිටියේ ය. එබැවින් ඔහු ජේසුස් වහන්සේගේ ශ්‍රාවකයින් හමු වී දරුවා පිළිබඳ ව පවසා සුවය අයැද සිටියත් සහනයක් ලද නොහැකි විය.

පසු ව පියා තම දරුවා රැගෙන ජේසුස් වහන්සේ වෙතට පැමිණ සුවය අයැද සිටි අතර උන්වහන්සේ පියාගේ ඉල්ලීමට සවන් දී දරුවාට ආදරය කොට සුවය ලබා දුන් සේක.

**පසක් කර ගනිමු...**

- ★ දුෂ්ටාත්මයක බලපෑම නිසා දරුවා මීමැස්මොර රෝගයෙන් තදබල ලෙස පීඩා විඳි බව,
- ★ පළමු ව ශ්‍රාවකයන් වෙත ද, අසාර්ථක වූ කල නැවත ජේසුස් වහන්සේ වෙත ද දරුවාගේ සුවය පතා පියා යොමු වූයේ ස්වාමීන් වහන්සේ කෙරෙහි පියා තුළ වූ බලවත් ඇදහිල්ල නිසා බව,
- ★ දරුවන් කෙරෙහි ජේසුස් වහන්සේ තුළ වූ බලවත් ආදරයත්, පියාගේ බලවත් ඇදහිල්ලත් තුළ, දුෂ්ටාත්මය දරුවාගෙන් පහකර සුවය ලබා දීමට ජේසුස් වහන්සේ කාරුණික වූ  බව,
- ★ දුෂ්ටාත්මවලට පවා අණකිරීමේ බලය ජේසුස් වහන්සේ සතු බව,
- ★ ස්වාමීන් වහන්සේ නොහඳුනන හෝ උන්වහන්සේ වෙතට ළඟාවිය නොහැකි ව සිටින හෝ රෝගීන් වැනි පීඩා විඳින්නන් වෙනුවෙන් ඇදහිලිවතුන් විසින් විශ්වාසයෙන් කරනු ලබන අයැදීම්වලට උන්වහන්සේ සවන් දෙන බව,
- ★ සැබෑ ඇදහිල්ල තුළ බොහෝ හාස්කම් කළ හැකි බව, ශ්‍රාවකයන්ට ජේසුස් වහන්සේ සිදු කළ ප්‍රකාශයෙන් සනාථවන බව,

ජේසුස් වහන්සේ එලෙස දරුවන් වෙනුවෙන් ආදරයෙන් ක්‍රියා කළ තවත් අවස්ථාවක් පිළිබඳ ව විමසා බලමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**ශු. ලූක් 8:40-42, 49-56**

යායිරස් නම් ප්‍රධානියෙක් - ජේසුතුමා වෙතට පැමිණ
එතුමගේ පා මුල වැටිලා - (අයැද සිටියි මේ විලසට) //

සිය නිවසට වඩිනා ලෙස - උදක් ම ඉල්ලා සිටිමින
එසේ කළේ තම දියණිය - (කරදරයෙන් බේරගන්න) //

මරණාසන්න ව සිටි තම - අවුරුදු දොළහක දියණිය
බේරා ගන්න ජේසුතුමා - (වෙත පැමිණියේ විශ්වාසෙට) //
නමුත් වූයේ නොසිතු දෙයක් - පණිවුඩයක් ලැබුණා ඔහුට
දරුවා මියගොස් ඇති බව - (දැන ගන්නට ලැබුණා ඔහුට) //

එබස් ඇසූ යායිරස් හට - පැවසූවා ජේසුතුමා
ඇදහිල්ලෙන් ඔබ සිටින්න - (දරුවා සුවවේය කියා) //

සියල්ලෝ ම දරුවා ගැන - හඬා වැලපෙමින් සිටියා
ජේසුතුමා පැවසූයේ - (ඇය මැරිලා නැතැයි කියා) //

ඇය මැරිලා නොවේ නිදා - සිටියි කියා ජේසු කියයි
ඒ වදනට සියලු දෙනා - (අපහාසෙන් සිනා නගයි) //

ජේසුතුමා යෞවනියට - නැගිටින්නට තම අත දෙයි
ජීවිත අයිතිය ලැබුණා - (නැවතත් ඒ දියණිය වෙත) //

ජේසුතුමා මවුපියන්ට - පැවසූවා මේ විලසට
අද සිදු වූ දේ පිළිබඳ - (නොකියන්නට කිසිවකු හට) //

**පසක් කර ගනිමු...**

- ⋆ මෙහි දී ද සිදුවනුයේ මරණාසන්න ව සිටි තම එක ම දියණියගේ සුවය (ජීවිතය) යදිමින් පියා විසින් ජේසුස් වහන්සේ කෙරෙහි විශ්වාසයෙන් කෙරෙන ඉල්ලීමයි.
- ⋆ නමුත් එම බලාපොරොත්තුව සුන් කරමින්, ජේසුස් වහන්සේ දරුවා වෙතට පිවිසෙන්නට පෙර ඇය මළ බව දැනුම් දෙනු ලැබී ය.
- ⋆ "**බිය නොවන්න, ඇදහිල්ලෙන් ම සිටින්න, ඇය සුව වනු ඇත**" ජේසුස් වහන්සේගේ මෙම වදන් මත විශ්වාසය රඳවමින් සියල්ලෝ දරුවා වෙත ළඟා වූහ.
- ⋆ දරුවන් කෙරෙහි ජේසුස් වහන්සේ තුළ ඇති බලවත් ආදරයත්, පියාගේ ඇදහිල්ලත් තුළ දරුවාගෙන් ඉවත් වූ ප්‍රාණය උන්වහන්සේ නැවත ඇයට ලබා දුන් සේක.
- ⋆ අපගේ සියලුම බලාපොරොත්තු සුන් ව ගිය අවස්ථාවක දී වුව ද උන්වහන්සේ කෙරෙහි වන විශ්වාසය හා ඇදහිල්ල තුළ ජේසුස් වහන්සේට මහත් පුදුම දේ කළ හැකි වේ.

**සිතන්නට යමක්...**

ඉහතින් දක්වන ලද සිද්ධීන් දෙකෙහි දී ම, එම දරුවන්ට සුවය මෙන් ම නැවත ජීවිතය ද ලබා දෙන්නට ජේසුස් වහන්සේට අවස්ථා සැලසුණේ දරුවන්ගේ පියවරුන් උන්වහන්සේ කෙරෙහි තැබූ බලවත් විශ්වාසය හා ඇදහිල්ලයි. ජේසුස් වහන්සේ කෙරෙහි ඇදහිල්ලත් - විශ්වාසයත් පවත්වා ගැනීම තුළ උන්වහන්සේගේ නොමඳ ආදරය දරුවන් වන අප වෙත හිමි වන බව පැහැදිලි ය. අපගේ සියලු අවශ්‍යතා විශ්වාසයෙන් හා ඇදහිල්ලෙන් ජේසුස් වහන්සේ වෙත අපි ගෙන යමු. දරුවන්ට මහත් සේ ආදරය කරන ස්වාමීන් වහන්සේ අපට සහනය සලසන්නට මහත් ඕනෑකමින් බලා සිටින සේක.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ජේසුස් වහන්සේ දරුවන් අගය කරමින් කළ ප්‍රකාශ 2ක් ලියන්න.
2. දරුවන් වන ඔබ තුළ ඇති අනාගත බලාපොරොත්තු 2ක් දක්වා ඒවා ඉටු කර ගැනීමට ගතයුතු නිවැරැදි ක්‍රියාමාර්ග ලියන්න.



# 17 සැමට සුබසෙත

ශු. මතෙව් 8:1-4, ශු. මාක් 7:31-37



මනුෂ්‍යයාට පූර්ණ විමුක්තිය හිමිකර දීම ජේසුස් වහන්සේගේ මෙහෙවරෙහි පදනම විය. ඒ උදෙසා දේව රාජ්‍යය හඳුන්වා දෙන අතර ම එය උරුම කර ගැනීම සඳහා අවශ්‍ය මඟ පෙන්වීම හා යොමු කිරීම උන්වහන්සේ විසින් සිදු කරන ලදි.

ලාදුරු රෝගියා හා ගොළු බිහිරි තැනැත්තා සුවපත් කිරීමේ සිද්ධිවලින් අප අත්දකින්නේ ඔවුනට ශාරීරික ව ලබා දුන් සුවය මෙන් ම එය ඉක්මවා ගිය දේව පණිවුඩ ඒ තුළ ගැබ් වන බව ය. මෙම පාඩමෙන් අපි ඒ අත්දැකීම ලබමු.




ජේසුස් වහන්සේ ජීවත් වූ ජුදෙව් සමාජය තුළ විවිධ හේතූන් මත සමහර ජන කොටස් නොපිළිගැනීමටත් කොන් කිරීමටත් ලක් වී සිටියහ. එලෙස කොන් වූවන් අතර ලාදුරු රෝගීන් කැපී පෙනන ජන කණ්ඩායමක් විය. කුමන හේතුවක් නිසා හෝ යම් ජන කොටසක් සමාජයෙන් කොන් කිරීමට ලක් වන කළ ඔවුන් මානසිකවත් ශාරීරිකවත් පීඩා විඳින බව නො අනුමාන ය. නොයෙකුත් පීඩාවන්ගෙන් අසහනයට පත් ජනතාව අතර වූ විවිධ රෝගාබාධයන්ගෙන් පීඩා විඳි ජනතාවට ජේසුස් වහන්සේ සුවය ලබා දී සහනය සැලසූ සේක. ජේසුස් වහන්සේ වෙත පැමිණි රෝගීන් සුවය ලැබීම උදෙසා උන්වහන්සේ කෙරෙහි විශ්වාසය තැබීම වැදගත් කරුණක් විය. ඒ බව ඔවුන් සුවය ලැබීම පිණිස ජේසුස් වහන්සේගෙන් කළ ඉල්ලීම්වලින් වඩාත් පැහැදිලි වෙයි.

එලෙස විශ්වාසයෙන් යුතු ව සුවය අයැද සිටි ලාදුරු රෝගියා පිළිබඳව කරුණු විමසා බලමු.

එකල ලාදුරු රෝගියෙක් උන්වහන්සේ වෙත අවුත්, වැඳවැටී,

*"ස්වාමිනි ඔබ කැමති සේක් නම්, මා පවිත්‍ර කරන්න ඔබට පුළුවනැ"යි කීය. උන්වහන්සේ අත දිගු කොට, ඔහු පිට තබා "මම කැමැත්තෙමි පවිත්‍ර වන්නැ" යි වදාළ සේක. එකෙණෙහි ම ඔහුගේ ලාදුරු රෝගය සුව විය. ජේසුස් වහන්සේ කතා කොට "මේ ගැන කිසිවෙකුට කිසිවක් නොකියන ලෙසට වගබලා ගන්න; එහෙත් යන්න, පූජකයාට පෙනී, මෝසෙස් අණ කළ පඬුර සහතිකයක් පිණිස ඔප්පු කරන්නැ"යි ඔහුට වදාළ සේක.*

*ශුද්ධ වූ මතෙව් 8 : 2-4*

"මා පවිත්‍ර කරන්න ඔබට පුළුවනැ"යි ලාදුරු රෝගියා කළ ඉල්ලීම තුළ ජේසුස් වහන්සේ කෙරෙහි ඔහු තුළ තිබූ ගැඹුරු විශ්වාසය හා ඇදහිල්ල ගැබ් ව ඇත. තමාට සුවවීම සඳහා ජේසුස් වහන්සේගේ කැමැත්ත ප්‍රමාණවත් බව පැවසුවේ එබැවිනි.

ජුදෙව් සමාජය විසින් කොන් කරන ලද ලාදුරු රෝගය වැලඳුණු මිනිස්සු ශාරීරික ව මෙන්ම මානසික ව ද, පීඩා වින්දාහ. පළමු ව ඔවුන් ලාදුරු රෝගය නිසා විඳින පීඩාව යි. දෙවනුව ලාදුරු රෝගීන් ව සිටින හෙයින් අපවිත්‍ර වූවන් ලෙස සලකා සමාජයෙන් කොන් කිරීම නිසා විඳින පීඩාව යි. සුවය නොව පවිත්‍ර කරන ලෙස ඔහු ජේසුස් වහන්සේගෙන් ඉල්ලා සිටියේ එහෙයිනි.

යම් තැනැත්තෙකු ලාදුරු රෝගියකු ස්පර්ශ කළ හොත් එම තැනැත්තා ද අපවිත්‍ර වන බව ජුදෙව්වන්ගේ පිළිගැනීම විය. එසේ තිබිය දී ජේසුස් වහන්සේ තම අත දිගු කොට ලාදුරු රෝගියා පිට අත තබා (ස්පර්ශ කොට) ඔහුට සුවය ලබා දුන් සේක. එලෙස රෝගීන් සම්බන්ධයෙන් එකල ජුදෙව් සමාජය පවත්වාගෙන ගිය, ජනතාව පීඩනයට පත්කළ වත්පිළිවෙත් ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රතික්ෂේප කරන බව ක්‍රියාවෙන් ම පෙන්වා දුන් සේක. උන්වහන්සේගේ දයානුකම්පාවෙන් පිරුණු සිත මෙයින් පැහැදිලි වෙයි. කිසිවෙක් කිසි දිනක ලාදුරු රෝගියකු ස්පර්ශ නොකරති. එහෙත් ජේසුස් වහන්සේ එසේ කිරීමෙන් උන්වහන්සේ මනුෂ්‍යයින් වෙත දක්වූ දයාව මනා ව පිළිබිඹු කළ සේක.

ජේසුස් වහන්සේ ලාදුරු රෝගියාට සුවය ලබා දීමෙන් අනතුරුව "මේ ගැන කිසිවෙකුට නොකියන ලෙස වග බලා ගන්න" යි පැවසූ සේක. ඒ උන්වහන්සේට හාස්කම් මගින් ජනතාව තමන් වෙතට හරවා ගැනීමට අවශ්‍ය නොවූ නිසා ය. එහෙත් උන්වහන්සේ ලාදුරු රෝගියාට "පවිත්‍ර" බව ලබා දී ඔහු නැවත සමාජයේ පිළිගැනීමට ලක් කිරීමට හා ඉන් ඔහුගේ ජීවිතයට සහනයක් ලබා දීමට කටයුතු කළ සේක. තව ද මෙහි දි ජේසුස් වහන්සේ "පූජකයාට පෙනී මෝසෙස් අණ කල පඬුර සහතිකයක් පිණිස ඔප්පු කරන්න" යනුවෙන් ඔහුට පවසමින් ජුදා සමාජ නීතියට එකඟ ව කටයුතු කිරීමට මෙන් ම පවිත්‍ර වීමේ නීත්‍යානුකූල භාවය

ලබන්නට සැලැස්වූ සේක. මන්ද රෝගීන් අපවිත්‍ර පිරිසක් ලෙස සැලකූ ජුදෙව්වන් ඔවුන් සුව වී නම් නැවත පවිත්‍ර වීමේ ලකුණක් ලෙස මෝසෙස් අණ කළ පඬුර ඔප්පු කර පූජකයාගේ සහතිකය ලැබීමට අවශ්‍ය වූ හෙයිනි.

මෙලෙස ජේසුස් වහන්සේ ජනතාවට අවශ්‍ය ශාරීරික මෙන් ම මානසික සුවය ද ලබා දෙමින් ඔවුන්ගේ ජීවිතවලට සහනය සලසා දුන් සේක.




*එකල සෙනඟ වික්කල් බිහිරෙකු උන්වහන්සේ වෙත ගෙන'වුත් ඔහු පිට අත තබන ලෙස උන්වහන්සේගෙන් උදක් ම ඉල්ලූහ.*

*ශු. මාක් 7 : 32*

ගොළු බිහිරි තැනැත්තෙකුට තම අවශ්‍යතා පිළිබඳ ව කිසිවෙකු හා ප්‍රකාශ කිරීමට නොහැක. මන්ද ඔහුට යමෙකු පවසන දේ නොඇසෙන්නා සේ ම තම අවශ්‍යතාව තවත් කෙනෙකුට ප්‍රකාශ කිරීමට ද නොහැකි හෙයිනි.

එවන් රෝගියෙකුට සහනය සැලසීම වෙනුවෙන් මෙහි දී සෙනඟ ඉදිරිපත් වූහ. ජේසුස් වහන්සේ වෙතට මේ තැනැත්තා රැගෙන ආවේ සෙනඟ ය. මෙහි දී සෙනඟ "හඬක්" නොමැති අසරණ අයකුගේ "හඬ" බවට පත් විය. මෙම සිද්ධිය තුළ රෝගියාට සුවය ලැබීමට අවස්ථාව උදා වූයේ සෙනඟගේ ඇදහිල්ල නිසා ය. ගොළු බිහිරි පුද්ගලයාට සුවය පතා කළ ඉල්ලීමට ජේසුස් වහන්සේ ප්‍රතිචාර දැක්වූ සේක. සුවය දානය කළ සේක.

මෙම සිද්ධියේ දී ජේසුස් වහන්සේ සුවය දීම පිණිස ඔහු ජනතාවගෙන් ඉවත රැගෙන ගිය බව සඳහන් වෙයි.

ජේසුස් වහන්සේගේ සමීපත්වය හා ස්පර්ශය අත් දුටු ගොළු බිහිරි තැනැත්තා ඔහු පැතූ සුවය ලැබී ය. ජේසුස් වහන්සේ ඔහු සුව කළ සේක.

මෙහි දී රෝගියා සුව කිරීමට ජේසුස් වහන්සේ රෝගියාගේ කන්වල ඇඟිලි බහාලීමත්, දිව ස්පර්ශ කිරීමත් වැදගත් ය. මන්ද රෝගීන් ස්පර්ශ කිරීම අපවිත්‍ර වීමක් ලෙස එකල ජුදෙව් සමාජයේ පිළිගැනීම විය. ජේසුස් වහන්සේ නැවත

වරක් එම සමාජ ක්‍රමය ප්‍රතික්ෂේප කරමින් පීඩිත ජනතාවට සමීප වී ඔවුනට සහනය සැලසූ සේක.

තව ද ස්වර්ගය දෙස බලා "එප්පාතා" ("ඇරේවා") යනුවෙන් වදාරමින් රෝගියා සුව කිරීමට "වචනයේ බලවත්කම" පෑ සේක. උන්වහන්සේ දිව්‍යමය වෛද්‍ය වරයාණන් බව මින් සනාථ වෙයි.

මෙලෙස ලාදුරු රෝගියාට මෙන් ම ගොළු බිහිරි තැනැත්තාටත් සුවය ලබා දීමට උන්වහන්සේ "වචනය" මෙන් ම "ක්‍රියාව" යොද ගත් සේක.

ජේසුස් වහන්සේ ලාදුරු රෝගියාට මෙන් ම ගොළු බිහිරි තැනැත්තාට ද වදාළේ මෙම හාස්කම් කිසිවකුටත් නොකියන ලෙස ය. එහෙත් ජේසුස් වහන්සේගේ මෙම ක්‍රියා නිසා උන්වහන්සේ මහිමයට පත් විය. නමුත් උන්වහන්සේට අවශ්‍ය වූයේ මිනිසාගේ අවශ්‍යතා ඉදිරියේ ඔවුනට සහනය සැලැස්වීම පමණි.

මෙලෙස අපගේ ජීවිත ගැටලු හමුවේ ජේසුස් වහන්සේගේ සහනය පතා සාමූහිකවත්, පෞද්ගලිකවත් අපි යාච්ඤා කරමු; උන්වහන්සේගේ සරණ හා ශක්තිය අයැදිමු; අන් අයගේ සුබසෙත උදෙසා ක්‍රියා කරමු; එමෙන් ම හඬක් නැඟීමට නොහැකි අය වෙනුවෙන් විශේෂයෙන් මැදිහත් වෙමින් ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා ජේසුස් වහන්සේගේ පාද පාමුල තබමු. එවිට ජේසුස් වහන්සේගේ සමීපත්වය පෞද්ගලික ව ද සාමුහික ව ද අප එක් එක්කෙනාට අත්දැකිය හැකි වනු ඇත. උන්වහන්සේ විසින් අපට දෙනු ලබන සහනය පිළිබඳ ව සාක්ෂි දැරීම සාමූහික ව මෙන් ම පෞද්ගලික ව ද ඉටු කරමු.

### ක්‍රියාකාරකම

1. ජේසුස් වහන්සේ තුළින් සුවය අත්දුටු බයිබලයේ සඳහන් තවත් පුද්ගලයින් තිදෙනෙකු නම් කරන්න.
2. ඔබගේ මිතුරෙකු හෝ මිතුරියක රෝහල්ගත ව සිටින අවස්ථාවක
   - ★ ඇයට/ඔහුට සුවය පතා
   - ★ වෛද්‍ය, හෙදි, සාත්තු සේවක සේවිකාවන්ට මඟපෙන්වීම පතා
   - ★ ඔවුන්ගේ දෙමාපියන්ට සහනය පතා යැදුමක් නිර්මාණය කරන්න.

# 18 උදාර මනුෂ්‍යත්වය

**හිමිහට සේවය නම් - අනූනට සේවයමයි**
**සදා දිවිය ඔවුනට හිමි බැව් - ජේසුස් හිමි පවසයි**
කිතුනු අපගේ ජීවිත පැවැත්ම කෙලෙස විය යුතු ද යන්න පෙන්වා දෙන කදිම යෙදුමකි මේ.
තම ජීවිත පැවැත්ම හා කැපවීම් තුළ ස්වාමීන් වහන්සේගේ මෙහෙවරට අනුගත වෙමින් ශ්‍රී ලාංකික ජන සමාජයට මහත් මෙහෙවරක් ඉටු කළ සුවිශේෂී චරිත දෙකක් හඳුනා ගනිමු.

අප එකිනෙකා හට දෙවියන් වහන්සේගෙන් ලැබී ඇති හැකියා ද එම හැකියා තුළින් ජන සමාජයට සේවය කිරීම උදෙසා කෙරෙන කැඳවීම ද විවිධාකාර වේ. දේව කැඳවීම නිසිලෙස තේරුම් ගෙන ඊට අනුකූල වන පරිදි අප ජීවිත හැඩ ගස්වා ගැනීම අපගෙන් බලාපොරොත්තු වේ. එමෙන් ම තම හැකියා ව අනුව එකිනෙකාගේ අවශ්‍යතා වෙනුවෙන් ඉදිරිපත් වෙමින් එකිනෙකා ශක්තිමත් කිරීමට අපගේ ජීවිත කැප කිරීම වැදගත් වේ.

එලෙසින් ශ්‍රී ලාංකික ජන ජීවිත ගොඩ නැංවීම උදෙසා ක්‍රියා කළ

- **ගරු මයිකල් රොද්‍රිගු පියතුමා හා**
- **සේවක සැමුවෙල් සෙල්වරත්නම්තුමා**

පිළිබඳ ව විමසා බලමු. ඔවුන් තම ජීවිත කාලය තුළ තම හැකියාවන් කැප කරමින් හා ජීවිතාදර්ශයෙන් ජන ජීවිතය ඔසවා තැබීම උදෙසා ඉටු කළ මෙහෙවර හඳුනා ගනිමු.

## ගරු මයිකල් රොද්‍රිගු පියතුමා

ගරු මයිකල් රොද්‍රිගු පියතුමා රෝමානු කතෝලික සභාවේ පියතුමෙක් විය. එතුමා මොනරාගල, බිබිල, බුත්තල හා වැල්ලවාය ගොවි ජනපදවලට ගොස් එම ජනතාවගේ ජීවිත ගැටලු පිළිබඳ ව සොයා බලමින් ගොවි ජනතාව හා අනන්‍යතාවක් ඇති කර ගනිමින් සමාජ මෙහෙවරෙහි යෙදුණු පියතුමෙකි. එතුමා හදවතින් ම ගොවි ජනතාවගේ අවශ්‍යතා පිළිබඳ හැඟීම් සහගත විය. එතුමා ඔවුන්ගේ සමාජ රටාව තේරුම් ගනිමින් ඊට අනුගත විය; ගොවි ජනතාවගේ අභිවෘද්ධිය වෙනුවෙන් ක්‍රියාත්මක විය.

එකල ගොවි ජනතාව මුහුණ පෑ ගැටලු අතර,

★ වගා කිරීමට අවශ්‍ය ජල පහසුකම් නොමැති වීම
★ වගා කිරීමට අවශ්‍ය දැනුවත්කම අඩු වීම
★ ලෙඩ රෝග පැතිර යාම (මැලේරියාව වැනි වසංගත රෝග)
★ පාරිසරික ගැටලු (නියඟය වැනි)
★ කම්කරුවන්ට පාලකයින්ගෙන් එල්ල වන තාඩන පීඩන

දැක්විය හැකි ය. ඔවුන් මුහුණ පෑ මෙම ගැටලු පිළිබඳ ව එතුමා මහත් සේ සැලකිලිමත් විය. එතුමා තමාට ලැබී ඇති දේව කැඳවීම තුළ ජනතාව සමග වෙසෙමින් ජනතාවගේ ම කෙනෙකු විය යුතු බව අවබෝධ කර ගත්තේ ය. ජනතාවගේ ප්‍රශ්නවලට සංවේදී වූ එතුමා කිතුනු බැතිමතකු ලෙසට කිතු දහමින් පිළිතුරු සෙවීමට යොමු විය. "මනුෂ්‍යයින්ගේ ජීවිතවලට සමීප වන්න. එවිට ජේසුස් වහන්සේගේ හඬ ඇසේවි" යන්න එතුමාගේ විශ්වාසය විය. එබැවින් එතුමා වචනයෙන් දහම් දෙසීමට වඩා ක්‍රියාකාරී ප්‍රායෝගික දහම් ක්‍රියාවලියක නිරත වීමට පියවර ගත්තේ ය.

දුක් විඳින ජනතාවට හඬක් වීමට එතුමා ඉදිරිපත් විය. ඒ අය වෙනුවෙන් ඇප කැප වී ක්‍රියා කිරීමට පියවර ගත්තේ ය. රටේ දේශපාලන තත්ත්වය ගැන ද කතා කළ එතුමා පැවසුයේ දේශපාලඥයින් රටේ සියලු ම ජන කොටස් මුහුණ දෙන ප්‍රශ්න ගැන අවබෝධයෙන් සිටිය යුතු බව ය.

කුසගින්න නිසා පීඩනයට පත් ජනතාවගේ දුබල ශරීර දුටු එතුමා සමාජයට මෙසේ පැවසුවේ ය. "ගැලවීම ඇත්තේ ඔවුන් අතර ය. ධර්ම ශාන්තිය ඇත්තේ ඔවුන් තුළ ය. දෙවියන් වහන්සේ එතැන ය. ශුද්ධ බයිබලයේ ගැබ් වී ඇති දේව වචනය ක්‍රියාත්මක කළ යුතු ය. ඒ අනුව ජීවත් විය යුතු ය". මෙම අදහස්වලින් එතුමා ජනතාව අතර ගත කළ ජීවිතය පිළිබඳ ව වඩා පුළුල් අවබෝධයක් අපට ලැබේ.

පැලවත්ත බිම් තීරුවේ, බුත්තල අලුකලවිට ගමේ ගැමියෙකු ලෙස, ඉලුක් සෙවිලි කළ, ගොම තැවරූ කටු මැටි පැලක සාමාන්‍ය ජන ජීවිතයක් ගත කළ එතුමා ජනතාව හා උරෙන් උර ගැටෙමින් තමන් කිතුනුවෙකු බව නොපවසා, කිතුනු ගුණාංග අනුව ජීවත් විය.

තව ද රටේ සංස්කෘතිය ආරක්ෂා කළ යුතු බවත් අපේ වටිනා ජාතික සිරිත් විරිත් රැක ගත යුතු බවත්, එතුමා තරයේ විශ්වාස කළ අතර ආගම්වල මූලික හරය විය යුත්තේ ජනයා වහල් බවින් නිවහල් බවට ගෙන යා යුතු වීම බව ප්‍රකාශ කළේ ය.

බුදු දහම පිළිබඳ ව ද හසළ දැනුමකින් හෙබි මෙතුමා පන්සල ඇසුරු කරමින් සංඝයා වහන්සේලා සමග සබඳතා පැවැත්වූ නිසා සමහර කිතුනුවන්ගේ චෝදනාවලට ද ලක් විය.

තව ද එවකට විසූ ජන නායකයින් දෙස්-විදෙස් ධනවතුන් රැකීම පිණිස කටයුතු කිරීමට එරෙහි ව එතුමාගේ හඬ විවෘත වූයෙන්, එතුමාගේ ජීවිත රටාව හා දර්ශනය පිළිබඳ නොසතුට රටේ බලධාරීන් තුළ ඇති විය. මෙලෙස එතුමා කුරිරු සාහසියකුගේ වෙඩි

පහරට ලක් වූයේ දේව මෙහෙය පවත්වන මොහොතේ ශුද්ධ වූ සත්ප්‍රසාදය සමරමින් සිටි අවස්ථාවේදී ය.

එතුමා අපෙන් සමු ගැනීම ලක්බිමට හා කිතු සසුනට වූ මහත් පාඩුවක් විය.

## සේවක සැමුවෙල් සෙල්වරත්නම් තුමා

මෙතුමා නමින් සැමුවෙල් සෙල්වරත්නම් විය. නමුත් පසුකාලින ව සේවක සෙල්වරත්නම් සහෝදරතුමා යන නමින් ප්‍රසිද්ධියට පත් විය.

සැමුවෙල් සෙල්වරත්නම්තුමා ඉන්දියාවේ සෙරම්පුර් දේව ධර්ම විද්‍යාලයට ඇතුළත් ව දේව ධර්මය පිළිබඳ උපාධිය හැදෑරී ය. එතුමා ඉන්දියාවේ සිටි සමයේ නිවාඩු කාලය තිරපත්තීර්හි පිහිටි ක්‍රිස්තියානි ආශ්‍රමයකට ගොස් ගත කිරීමට පුරුදු ව සිටියේ ය. එහි දී ද එහි සිටි ධර්මදූතයින්ගෙන් බොහෝ දේ ඉගෙන ගැනීමට එතුමා යොමු විය.

එතුමා ලංකාවට පැමිණි කල ලංකා සභාවේ (ඇන්ග්ලිකානු) දේව සේවකයෙකු ලෙස යාපනයේ අවුරුදු අටක් සේවය කළේ ය. යාපනයේ සේවය කරන කාලයේ එතුමාගේ අරමුණ වූයේ  ඉන්දියාවේ ආශ්‍රම මෙන් ලංකාවේ ද ආශ්‍රම ආරම්භ කිරීම ය. එතුමා ඉන්දියාවේ ආශ්‍රමවලින් ලද මූලික ආභාෂය වුයේ චාම් ජීවන ශෛලිය යි. එතුමා එය මනුෂ්‍යයන්ගේ ආධ්‍යාත්මික වර්ධනයට යෙදවීමට කටයුතු කිරීම අගය කළ යුතු කරුණකි. එමෙන් ම කිතුනු ආශ්‍රමයක මූලික අදහස වූ අවට වෙසෙන ජනතාවට සේවය කිරීම ද තම රටට ආවේණික කර ගැනීමට එතුමා කැමැත්තක් දැක්වී ය. එබැවින් එතුමාගේ අදහස වූයේ ලංකාවේ උතුරු පළාතේ ආශ්‍රමයක් ආරම්භ කිරීම ය. එහෙත් සභා නායකයින් මෙම අදහසට මුලින් එකග නොවූවත් 1939 දී චුන්නාක්කම් අසල බිම් පෙදෙසක් ආශ්‍රමය පිහිටු වීම සඳහා එතුමා විසින් මිලට ගන්නා ලදි. ආශ්‍රමය තැනීමේ කටයුතුවලින් බොහෝ කොටසක් එතුමා අතින් ම නිම විය.

ආශ්‍රමයේ වැඩ නිමවූ පසු නමස්කාරයට මුල් තැන දෙමින් පෙරදිග වත් පිළිවෙත් අනුව දේව මෙහෙයන් පවත්වනු ලැබිණි. දිවයිනේ බොහෝ පළාත්වල කිතුනුවෝ එහි පැමිණ භාවනාවේ හා යාච්ඤාවේ නිරත ව ආධ්‍යාත්මික ගුණ වගාව ඇති කර ගත්හ.

පසු කාලීන ව "ක්‍රිස්තව සේවා ආශ්රම්" නමින් හැඳින්වූ මෙම ස්ථානය දුගී දුප්පත් ජනතවට රැකවරණය ලබා දෙන සේවා ස්ථානයක් බවට පත් විය. කා හටත් එතැන ලැගුම් ගැනීමට අවස්ථාව හිමි විය.
එහි සිදු කළ එතුමාගේ සේවා අතර...

- ★ දුප්පත් පිරිමි දරුවන්ට ආශ්‍රමයේ නැවතී සිට පාසල් යාමට අවස්ථාව සලසා දීම,
- ★ එම දරුවන්ගේ වියහියදම් එතුමා විසින් දරනු ලැබීම
- ★ ක්ෂය රෝගීන් සඳහා වූ රෝහලට ද, වැඩිහිටි නිවාසවලට ද ගොස් දුබල අයට උපස්ථාන කිරීම
- ★ ගීත ගයමින් විහිළු තහළු කරමින් ඔවුන් සැනසීම

* 1958 දී මඩකලපුවේ කිරාන් නම් ස්ථානයේ හා චුන්නාක්කම් හි තවත් ආශ්‍රමයක් පිහිටුවීම කැපී පෙනෙන කර්තව්‍යයකි.

පසු කාලීන ව එතුමාගේ ආශ්‍රමවලට බොහෝ දෙනෙක් සහයෝගය දැක්වූහ.
ආශ්‍රම පිහිටුවීමේ පුරෝගාමී දේව සේවකයා ලෙස සේවක සෙල්වරත්නම්ගේ සේවය අගය කළ හැකි ය. සේවක සෙල්වරත්නම්ගේ චාම් ජීවන ශෛලිය, පිරිසිදු චරිතය හා මහත් කැපවීමකින් ඉටු කළ සේවය නිසා ලෝක සභා සමුළු කිහිපයකම නමස්කාර කටයුතු මෙහෙයවීමට එතුමාට භාර විය. කිතුනු ආශ්‍රමයක නායකයාගේ ආදර්ශය විය යුත්තේ ක්‍රිස්තුස් වහන්සේ බව එතුමාගේ අදහස විය.

කෙතරම් දුක් කරදර තිබුණත් 1973 දී මියයන තුරුම දෙවියන් වහන්සේට ප්‍රශංසා කරමින් ප්‍රීතිමත් ස්වභාවයෙන් කල් ගෙවීම එතුමාගේ ජීවිතයේ කැපී පෙනුණු ලක්ෂණයක් විය.
ඉහත සඳහන් තොරතුරුවලට අනුව මෙම දේව සේවකයින් දෙදෙනා ම

* සරල චාම් දිවි පෙවෙත් අනුගමනය කරමින් ජීවත් වූ බව පැහැදිලි ය.
* ජනතාවට ස්ව උත්සාහයෙන් නැගී සිටීමට අවශ්‍ය මග පෙන්වීම ලබා දෙමින් ඔවුන්ගේ ජීවිත වඩා ශක්තිමත් කර ගැනීමට අවශ්‍ය මඟපෙන්වීම හා උපකාරය සලසා දුන්හ.
* තම ජීවිතාදර්ශය තුළින් එකිනෙකාට ක්‍රිස්තුස් වහන්සේගේ ආදරය අත් දකින්නට හැකි වන පරිදි තම ජීවිත රටා ගොඩනංවා ගත්හ.
* සමාජ සේවයේ නියැලෙමින්, තම කාලය, ශ්‍රමය, මුදල් කැපකරමින් ජනතා මෙහෙවරෙහි යෙදෙමින් එකිනෙකා සමානාත්මතාවෙන් සලකා කටයුතු කිරීමට යොමු වූහ.

මෙලෙස අපි ද එකිනෙකාගේ ජීවිත ගොඩනැංවීම උදෙසා අපගේ ජීවිත වැය කරමින්, සරල චාම් දිවි පෙවෙතක් ගත කරමින්, ස්ව උත්සාහයෙන් නැගී සිටිමට එකිනෙකාට උපකාර කර ගනිමු.

තව ද රටේ ජනතාවගේ ප්‍රශ්න, කරදර ඉදිරියේ අපට හැකි අයුරින් මැදිහත් වෙමින්, ඔවුනොවුන් වෙනුවෙන් යහපත ඉටු කිරීමට අපි ජීවිත කැප කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. දෙවියන් වහන්සේගේ කැඳවීම අවබෝධ කර ගනිමින් රටේ ජනතාව වෙනුවෙන් තම ජීවිතය කැප කළ වෙනත් පුද්ගලයකු පිළිබඳ ව කෙටි සටහනක් ලියන්න.
2. මයිකල් රොද්‍රිගු පියතුමාගේ හා සේවක සෙල්වරත්නම්තුමාගේ ජීවිත ආදර්ශයට ගෙන පීඩාවට පත්වූ දරුවෙකු වෙනුවෙන් කිතුනු දරුවෙකු ලෙස ඔබට කළ හැකි උපකාර පෙළ ගස්වන්න.

# 19 පංච පුස්තකය

දෙවියන් වහන්සේ විසින් සලසා දෙන මනුෂ්‍යයාගේ ගැලවීමේ විමුක්ති මාර්ගය අනාවරණය කෙරෙනුයේ, ශුද්ධ බයිබලයෙනි. එහි ගැබ් වන දිව්‍ය පණිවිඩය සදාතනිකය. ශුද්ධ බයිබලය පැරණි ගිවිසුම හා නව ගිවිසුම වශයෙන් ප්‍රධාන කොටස් දෙකකට බෙදා ඇත. "පංච පුස්තකය" නමින් හැඳින්වෙන පැරණි ගිවිසුමෙහි මුල් පොත් පහ පිළිබඳ ව විමසා බැලීමට දැන් අපි යොමු වෙමු.

දෙවියන් වහන්සේ හා මිනිසා අතර පවතින ගැඹුරු සබඳතාව අනාවරණය කෙරෙනුයේ ශුද්ධ බයිබලයෙනි. දේවාත්මානුභාවයෙන් රචිත ශුද්ධ බයිබලය ලොව සියලු දේශයන්හි ජීවත් වන කිතුනු බැතිමතුන්ගේ ඇදහිල්ලේ පදනම වේ. මේ නිසා ශුද්ධ බයිබලය කිතුනුවන්ගේ පූජනීය ග්‍රන්ථය ලෙස හඳුන්වා දීම සුදුසු වේ.

### ශුද්ධ බයිබලය හා පංච පුස්තකය

ශුද්ධ බයිබලය {
- පැරණි ගිවිසුම - පොත් 39 - මුල් පොත් පහ පංච පුස්තකය වේ
- නව ගිවිසුම - පොත් 27

ශුද්ධ බයිබලයේ පැරණි ගිවිසුමෙහි, ක්‍රිස්තුස් වහන්සේගේ උපතට පෙර ඉශ්රායෙල්වරුන් තම අත්දැකීම තුළින් දෙවියන් වහන්සේ අත්දුටු ආකාරය සඳහන් වේ. පැරණි ගිවිසුමට අයත් පොත් තිස් නමය අතරින් පළමු පොත් පහ පංච පුස්තකය ලෙස හඳුන්වනු ලබයි.

දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් කැඳවා ඉශ්රායෙල් ජනතාව තුළින් ලෝකය ගැලවීමේ ක්‍රියාවලිය සඳහා ක්‍රියා කළ ආකාරය පංච පුස්තකය තුළ ඉතා ගැඹුරින් අපට දැක ගත හැකි වේ. එසේ ම ඉශ්රායෙල් ජනතාව මිසරයේ වහල්කමින් මුදවාගෙන පොරොන්දු දේශයට ගිය ගමනේ දී ඔවුහු සැබැවින් දෙවියන් වහන්සේගේ මහිමය අත්දුටුවෝ ය. එම අත්දැකීම් සියල්ල පංච පුස්තකය තුළ අන්තර්ගත වේ.

එසේ ම පංච පුස්තකයෙහි ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ ව්‍යවස්ථාව අඩංගු වී තිබේ. එනම් ඉශ්රායෙල් ජනතාව තුළින් මිහිපිට ඉටුවිය යුතු දෙවියන් වහන්සේගේ කැමැත්තයි. පංච පුස්තකය හෙබ්‍රෙව් භාෂාවෙන් "ටෝරා" ලෙස හඳුන්වනු ලබයි.

පංච පුස්තකයෙහි ඇතුළත් ඉශ්රායෙල් ව්‍යවස්ථාව ඇසුරින් ඔවුන්ගේ ජන ජීවිතය ගොඩනැගී තිබිණි. එම ව්‍යවස්ථාව එකිනෙකාගේ අයිතිවාසිකම් සුරකින සාධාරණ ජන සමාජයක් බිහි වීමට ඉවහල් විය. **පංච පුස්තකයේ ඒ ඒ පුස්තකයන්හි ඇතුළත් විවිධ සිද්ධීන්** තුළින් ඉශ්රායෙල් ජනතාව දේව මහිමය අත්දුටු ආකාරය විමසා බලමු.

**1. උත්පත්ති පොත**

- ⋆ මිනිසා මැවීම හා පාපයට වැටීම
- ⋆ කායින්, ආබෙල්, නෝවා සහ ජලගැල්ම, බාබෙල් කොත යන කතා පුවත්
- ⋆ ආදිපිතෘවරුන් වන ආබ්‍රහම්, ඊසාක්, ජාකොබ් සහ ජන නායක ජෝසප්ගේ ඇදහිල්ලේ ක්‍රියාකාරීත්වය
- ⋆ ජාකොබ්ගේ පරපුර මිසරයේ පදිංචියට යෑම

**2. නික්මයාම**

- ⋆ ඉශ්රායෙල් ජනතාව වහල් සේවයේ යෙදවීම
- ⋆ දෙවිපියාණන්ගේ මගපෙන්වීම තුළ වහල් බවින් මිදීම
- ⋆ මෝසෙස් තුමාගේ නායකත්වයෙන් රතු මුහුදෙන් එතෙර වී පොරොන්දු දේශය කරා යන ගමන
- ⋆ සීනයි කඳු මුහුනේ දී "දස පනත" ලැබීම
- ⋆ ඉශ්රායෙල්වරු ජනතාවක් ලෙස ගිවිසුමකට ඇතුළු වීම

**3. ලෙවී ව්‍යවස්ථාව**

- ⋆ ජන වන්දනාව පිළිබඳ නීති
- ⋆ පූජක සේවාවට කැප කිරීමේ නීති
- ⋆ පවිත්‍ර අපවිත්‍ර පිළිවෙත්
- ⋆ විවිධ මංගල්‍යයන් සැමරීමේ පිළිවෙත්

**4. ගණන් කතාව**

- ⋆ පොරොන්දු දේශය කරා ඉශ්රායෙල් ජනතාව ළඟා වීම
- ⋆ ජොර්දාන් ගඟෙන් එතෙර වීමට පෙර උපදෙස්
- ⋆ පොරොන්දු දේශයේ ගෝත්‍ර 12 පදිංචි කරවීම

5. **ද්විතීය නීති සංග්‍රහය**

- ⋆ දස පනත හා වෙනත් නීති සංශෝධනය කිරීම
- ⋆ මෝසෙස්ගේ මරණය
- ⋆ දේව ජනතාවගේ නායකයා වශයෙන් ජොෂුවා පත් වීම

මෙලෙස ඉශ්රායෙල් ඉතිහාසය තුළ ඔවුන් සමග දෙවියන් වහන්සේ ක්‍රියා කළ ආකාරය පංච පුස්තකය මගින් අනාවරණය වේ.

## දේවාත්මානුභාවය තුළ පංච පුස්තකය ලියවීම

දෙවියන් වහන්සේගේ මෙහෙයවීම තුළ විවිධ කාලවකවානුවල දී විවිධ පුද්ගලයන් මගින් අනාවරණය කරන ලද දේව පණිවුඩය පංච පුස්තකයෙහි ඇතුළත් වේ. එම පණිවුඩ දෙවියන් වහන්සේගේ මග පෙන්වීමට යටත් ව කතුවරයන් විසින් ලේඛනගත කර ඇත. පංච පුස්තකය විවිධ මූලාශ්‍රය ඇසුරෙන් ලේඛනගත වී ඇත.

එහි ප්‍රධාන කර්තෘවරයාණන් වන්නේ දෙවියන් වහන්සේ ය. එහි උපකාරක කර්තෘ ලෙස මිනිසා හැඳින්විය හැකි ය. එසේ වන්නේ දෙවියන් වහන්සේගේ අනුග්‍රහයට යටත් ව මිනිස් කතුවරයා තම අත්දැකීම් ඔස්සේ පංච පුස්තකය ලේඛනගත කළ බැවිනි.

- ⋆ දේවාත්මානුභාවය තුළ මිනිස් කතුවරයා විසින් ලියන ලද දේව පණිවුඩය ලබන්නේ එය කියවන ඔබ ය.
- ⋆ ඔබ ලබන දෙවියන් වහන්සේගේ පණිවුඩය සමාජය තුළ ක්‍රියාත්මක කිරීම ඔබගේ වගකීමකි.
- ⋆ දිනපතා ශුද්ධ බයිබලය කියවා යම් පණිවුඩයක් ලබා ගැනීම අපගේ දින චර්යාවේ කොටසක් කර ගනිමු.

**පංච පුස්තකයෙහි අඩංගු ව්‍යවස්ථාව මූලික වශයෙන් කොටස් දෙකකි.**

1. දස පනත (සීනයි ගිවිසුම)
2. දස පනතට අමතර ව සම්පාදනය වූ වෙනත් නීති



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**නික්ම යාම 20:1-17**

පංච පුස්තකයෙහි ඇතුළත් ඉශ්රායෙල් ව්‍යවස්ථාව තුළ දැක්වෙන දස පනත ඉතා වැදගත් අංගයක් වේ. දස පනතෙහි ඉගැන්වීම් අපගේ ජීවිතවලට අදාළ කර ගනිමින්, දේව මහිමය උදෙසා අප විසින් අනුගමනය කළ යුතු ක්‍රියාමාර්ග විමසා බලමු.

| රැක ගත යුතු පනත | පනත සුරැකීමට අප කළ යුතු දේ |
|---|---|
| 1. මා හැර අන් දෙවි කෙනෙකු නුඹට නොසිටිය යුතු ය. | ★ අපගේ මරණය දක්වා එක ම වූ දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි පමණක් විශ්වාස කිරීම හා අදහා ගැනීම<br>★ අප කරන සැම ක්‍රියාවක් ම දේව කැමැත්තට යටත් ව සිදු කිරීම |
| 2. රූප වන්දනා නොකළ යුතු ය. | ★ දෙවියන් වහන්සේ සමාන කරමින් රූපවලට නමස්කාර නොකිරීම<br>★ දෙවියන් වහන්සේ අභිබවා මිනිස් නිර්මාණයන්ට ප්‍රමුඛත්වය ලබා නොදීම |
| 3. දෙවියන් වහන්සේගේ නාමය අගරු ලෙස භාවිත නොකරන්න. | ★ දෙවියන් වහන්සේගේ නාමයෙන් දිවුරා නොසිටීම<br>★ අධිකරණයේ දී දිවුරන්නට සිදු වූ විටෙක දී සත්‍ය පමණක් ප්‍රකාශ කිරීම<br>★ දෙවියන් වහන්සේගේ නාමය ගෞරවාන්විත ලෙස භාවිත කිරීම |
| 4. සබත් දවස ශුද්ධ ලෙස ගත කරන්න. | ★ ඉරු දින නොකඩවා දේව නමස්කාරයට සහභාගි වීම<br>★ ඉරු දින දේව මෙහෙය අතපසු කර බාහිර ක්‍රියාවල යෙදීමෙන් වැළකීම<br>★ උපරිම ලෙස දේව මහිමය උදෙසා සහ අන් අයගේ යහපත උදෙසා සබත් දිනය වැය කිරීම |
| 5. මවට ද පියාට ද ගරු කරන්න. | ★ නිරතුරු ව දෙමව්පියන්ට ගරු කරමින් ඔවුන්ගේ අවවාද පිළිගැනීම<br>★ දෙමව්පියන්ගේ සිත් වේදනාවට පත් වන අයුරින් කිසි විටෙකත් කටයුතු නොකිරීම<br>★ වාද විවාද කරමින්, නොගැළපෙන වචන කතා කරමින් මව්පියන් අවතක්සේරු නොකිරීම |
| 6. මිනී නොමරන්න. | ★ අන් අයගේ ජීවිත පමණක් නොව චරිත ද ආරක්ෂා කිරීම<br>★ එකිනෙකාගේ ජීවිතවලට ගරු කිරීම<br>★ ජීවිතය විනාශයට හේතු වන ආහාර හා මත්ද්‍රව්‍ය භාවිතයෙන් ඈත් වීම |

| | |
|---|---|
| 7. කාම මිත්‍යාචාරය නොකරන්න. | ★ දේව මගපෙන්වීම තුළ විශ්වාසවන්ත විවාහ ජීවිතයක් ගත කිරීම<br>★ ළමා වියට නුසුදුසු වෙබ් අඩවි, චිත්‍රපට, පොත්පත් යනාදිය භාවිතයෙන් තොර වීම<br>★ ජීවිතයේ වටිනාකම් සුරැකෙන අයුරින් හැඟීම් හා ක්‍රියා හසුරවා ගැනීම |
| 8. සොරකම් නොකරන්න. | ★ අන් අය සතු සම්පත් අයුතු ලෙස අත්පත් කර නොගැනීම<br>★ සාධාරණ ලෙස යහපත් මාර්ගවලින් පමණක් මුදල් ඉපයීම<br>★ පවතින සම්පත් සුරකිමින් ඒවා මතු පරපුරට ද දායාද කිරීම |
| 9. අනුන්ට විරුද්ධව බොරු චෝදනා නොකරන්න. | ★ සැම විට ම සත්‍යය පමණක් කතා කිරීම<br>★ උපකල්පන මත පිහිටා වැරදි ප්‍රකාශ නොකිරීම<br>★ තම වාසිය වෙනුවෙන් සත්‍ය වසන් කිරීමෙන් වැළකීම |
| 10. අසල්වැසියාගේ දෙයට ඇලුම් නොකරන්න. | ★ අන් අයගේ සම්පත් සුරැකීම<br>★ අන් අයගේ සම්පත්වලට ඇළුම් නොකිරීම<br>★ පොදු දේපළ සාමූහික හැඟීමෙන් සුරැකීම |

දස පනතට අමතර ව පංච පුස්තකය තුළ ඇති වෙනත් නීති රීති තුළින් ද එදා ඉශ්රායෙල් ජන සමාජයේ සාරධර්ම සුරැකිණි. එදා ඉශ්රායෙල් සමාජයට පමණක් නොව වර්තමාන සමාජය තුළ ජීවත් වන අපට ද දැහැමි ජීවිතයක් ගොඩනඟා ගැනීමට පංච පුස්තකය මගපෙන්වයි. අතීත හා වර්තමාන සමාජයට පමණක් නොව අනාගත සමාජයට ද, දේව මහිමය ප්‍රකාශ කිරීම සඳහා පංච පුස්තකයෙන් ලැබෙන මගපෙන්වීම් මනා පිටිවහලක් වේ.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පංච පුස්තකය නම් කරන්න.
2. සාරධර්ම සහිත සමාජයක් ගොඩනැගීම උදෙසා දස පනතින් ඔබ ලබාගන්නා මගපෙන්වීම් 5ක් ලියන්න.

# 20 ආදි පිතෘවරු

දෙවියන් වහන්සේ තම මෙහෙවර උදෙසා "තෝරා ගත් පුද්ගලයින්" නිරතුරු ව ම කැඳවන සේක. අතීතයේ දී මෙන් ම වර්තමානයේ දී ද, අනාගතයේ දී ද එය එසේ ම සිදු වේ. මෙලෙස තෝරා ගන්නා ලදුව, දේව මෙහෙවර මැනවින් ඉටු කළ පැරණි ගිවිසුමෙහි ආදි පියවරුන්ගේ ජීවිත මඟින් ලද හැකි ආදර්ශ අප විමසා බැලීමට යොමු වෙමු.

දෙවියන් වහන්සේගේ සැලැස්ම ඉදිරියට ගෙන යාම සඳහා විශේෂාකාරයෙන් කැඳවන ලදුව, එයට අවනත ව දේව මෙහෙවර මැනැවින් ඉටු කළ පුද්ගලයන් ආදි පියවරුන් ලෙස අපි හඳුන්වමු. ශුද්ධ බයිබලයේ 12වන පරිච්ඡේදයෙන් ආරම්භ වන ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ ඓතිහාසික සිද්ධි මඟින් ආදි පියවරුන් තිදෙනෙකු පිළිබඳ තොරතුරු අපට අනාවරණය වේ. මෙකී ආදි පියවරුන් තිදෙනා නම් **ආබ්‍රහම්, ඊසාක්** සහ **ජාකොබ්** ය. ක්‍රි. පූ. 2000-1700ත් කාල වකවානුව තුළ මෙම ආදි පියවරු ජීවත් වූහ. දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි අචල ඇදහිල්ල තුළ දිවි ගෙවූ මෙම ආදි පියවරුන් පිළිබඳ ව අපි විමසා බලමු.

ආදි පියවරුන්ගේ ජීවිත තුළ හඳුනා ගන්නට ලැබෙන පොදු ලක්ෂණ කිහිපයක් මෙලෙස අපට ගොනු කළ හැකි වේ.

- ★ එකම මැවුම්කාර සර්වබලධාරී දෙවියන් වහන්සේ හා සබඳතාවයෙන් දිවි ගෙවීම
- ★ නිරතුරු ව ම දෙවියන් වහන්සේගේ පාලනයට නතු වීම
- ★ දෙවියන් වහන්සේ ඔවුන් සමග ගිවිසුම් ඇති කර ගැනීම
- ★ අභියෝග හමුවේ නොසැලී, ඇදහිල්ලෙන් ක්‍රියා කිරීම
- ★ පරිත්‍යාගශීලී හා ධර්මිෂ්ඨ ජීවිත ගත කිරීම
- ★ අවශ්‍ය තැන්හි දී තම වරද පිළිගෙන සමාව අයැදීම හා නිවැරැදි වීම
- ★ සහෝදර ප්‍රේමයෙන් දිවි ගෙවීම

මෙම පොදු ලක්ෂණ ආබ්‍රහම්, ඊසාක් හා ජාකොබ් යන ආදි පියවරුන්ගේ චරිත තුළින් හඳුනා ගැනීමට යොමු වෙමු.

## ආදි පිතෘ ආබ්‍රහම් තුමා

ආබ්‍රහම් වනාහි දෙවියන් වහන්සේගේ කැඳවීම ලද ප්‍රථම ආදි පිතෘවරයා ලෙස පෙන්වා දිය හැකි ය. ආබ්‍රහම්ගේ පෙර නම වූයේ "ආබ්‍රම් ය" එහි තේරුම "උතුම් පියා" යන්න ය. දෙවියන් වහන්සේ "ආබ්‍රම්" යන නම වෙනස් කර "ජාතීන්ගේ පියාණෝ" යන අර්ථය ඇති "ආබ්‍රහම්" යන නම ලබා දුන් සේක. ආබ්‍රහම්ගේ උපත සිදුවන්නේ ඌර් නගරයේ ය. ආබ්‍රහම්ගේ පියා වන **තේරා** තම පවුලේ අය සමග ඌර් නගරයෙන් පිටත් වී හාරාන් නගරයේ පදිංචි විය. දෙවියන් වහන්සේගේ විශේෂ කැඳවීම ආබ්‍රහම්ට ලැබෙන්නේ හාරාන්හිදී ය. ඒ මෙලෙසින් ය.

*සමිඳාණන් වහන්සේ ආබ්‍රහම්ට කතා කොට*
*"නුඹේ මව්බිම ද, නුඹේ නෑදෑයන් ද නුඹේ*
*පියාණන්ගේ ගෘහය ද අතහැර දමා මා පෙන්වන්නට*
*යන දේශයට යන්න. මම නුඹ මඟින් විශාල ජාතියක්*
*ඇති කරන්නෙමි. මම නුඹට ආශීර්වාද කරන්නෙමි. නුඹේ*
*නාමයට ආසිරි පැතීමේ නාමයක් වන සේ කීර්තියට පමුණුවන්නෙමි.*
(උත්පත්ති 12 : 1-2)

මෙම කැඳවීම තුළ දෙවියන් වහන්සේගෙන් ආබ්‍රහම් ලද පොරොන්දු මෙලෙස වේ.

1. ආබ්‍රහම්ට ජීවත් වීමට දේශයක් හිමි කර දෙන බව
2. ආබ්‍රහම් තුළින් මහත් ජාතියක් ඇති කර දෙන බව
3. ආබ්‍රහම්ගේ නාමය මුළු පොළොවේ ම සෙනගට ආශීර්වාදිත නාමයක් වන බව,

ආබ්‍රහම්ගේ බිරිඳ වන සාරාට දරුවන් නොසිටි අතර මේ වන විට ඔවුහු බොහෝ වියපත් ව සිටියහ. මෙලෙස අනාගතය පිළිබඳ ව බලාපොරොත්තුවක් නොමැති ව සිටි මොහොතක දෙවියන් වහන්සේගේ විශේෂ කැඳවීම ආබ්‍රහම් වෙත පැමිණියේ ය. හෙබ්‍රෝන්හි දී දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම් සමග ගිවිසුමක් ඇති කර ගත් සේක.

ඒ අනුව ආබ්‍රහම් දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි පූර්ණ විශ්වාසය තබමින් කානාන් දේශය බලා යෑමට තීරණය කරයි. මහත් අභියෝගයක් වූ දෙවියන් වහන්සේගේ කැඳවීම තුළ ආබ්‍රහම්ට බොහෝ කැප කිරීම් කිරීමට ද සිදු වෙයි. ඒ මෙලෙසිනි.

**ආබ්‍රහම්ගේ කැඳවීම**

**කැප කිරීම්**

* මව්බිම
* නෑදයන්
* මෙතෙක් ජීවත් වූ පියාගේ ගෘහය

**අභියෝග**

* දරුවන් අහිමි යැයි කී බිරිඳකගෙන් ජාතියක් බිහි කිරීම
* නොදන්නා දේශයකට පිටත් ව යෑම
* සියල්ල ගැන ඇදහිල්ලෙන් බලා සිටීමට සිදුවීම
* සංචාරක ජීවිතයක් ගත කිරීමට සිදුවීම

මෙලෙස ආබ්‍රහම් දෙවියන් වහන්සේට කීකරු වී තමා සතු සියල්ල කැප කරයි. අභියෝග ඇදහිල්ලෙන් භාර ගත් ආබ්‍රහම් කානාන් දේශය කරා පිටත් ව යයි. ආබ්‍රහම් ඇදහිල්ලේ පියා හෙවත් විශ්වාසයේ පියා ලෙස හඳුන්වා දෙනු ලබනුයේ එහෙයිනි.




කානාන් දේශය කරා ආබ්‍රහම් පිටත් වූයේ ඔහුගේ බිරිඳ වන සාරා සහ ආබ්‍රහම්ගේ සහෝදරයාගේ පුත් වන ලොත් හා ඔහුගේ පවුලේ අය සමගිනි. මේ ගමනේ දී ආබ්‍රහම්ගේ ගොපලුන් හා ලොත්ගේ ගොපලුන් අතර ගැටලු සහගත තත්ත්වයක් ඇති විය. ඔවුන් දෙපිරිස ම පොදුවේ ජීවත් වූ බැවින් සතුන්ට ආහාර ලබා දීමට ප්‍රමාණවත් තණ බිම් නොතිබීම මෙම ගැටලුවට හේතු විය. එම අවස්ථාවේ දී ආදරණීය පියකු මෙන් ක්‍රියා කළ ආබ්‍රහම් ලොත් සමග සාකච්ඡා කොට



20.1 රූපය - ආබ්‍රහම් ලොත්ට සාරවත් ප්‍රදේශය පරිත්‍යාග කිරීම

ප්‍රශ්නය නිරාකරණය කර ගත්තේ ලොත්ට සාරවත් තැනිතලා ප්‍රදේශය පරිත්‍යාග කොට ආබ්‍රහම් කඳුකර ප්‍රදේශයෙහි පදිංචි වීමෙනි.

මෙම සිද්ධියෙන්

* ගැටලු අබියස යුධ වැදීම්, අරගල, විරෝධතා වැනි හිංසාකාරී මාර්ගවලින් ඇත් ව සාමකාමී ව ගැටලු විසඳා ගැනීමට ද දෙවි පියාණන්ගේ සුරක්ෂිත බව කෙරෙහි විශ්වාසය තබමින් පරිත්‍යාගශීලී ජීවිතයකට යොමු වීමට ද ආබ්‍රහම් අපට මග පෙන්වයි.

## ආදි පිතෘ ඊසාක්

දෙවියන් වහන්සේගේ පොරොන්දුවට අනුව ආබ්‍රහම් සාරා දෙපළට ලබා දුන් පුත්‍රයා වන්නේ ඊසාක් ය. මේ වන විට ඔවුහු බොහෝ මහලු වියෙහි පසුවූහ. ආබ්‍රහම්ගේ වයස අවුරුදු 100 ක් ද සාරාට අවුරුදු 90ක් ද විය. දෙවියන් වහන්සේ මහලු වියේ දී ඔවුනට දරුවෙකු ලබා දී සිනැස්සූ නිසා "සිනාසුණා ය" යන අර්ථය ඇති "ඊසාක්" යන නම ඔවුහු තම දරුවාට ලබා දුන්නෝ ය.

ඊසාක් තම පියාට කීකරු ව දේව කැමැත්තට අවනත ව ජීවත් වූ බව ශුද්ධ බයිබලය අපට පෙන්වා දී ඇත. දෙවියන් වහන්සේගේ මඟපෙන්වීම තුළ ඊසාක් රෙබේකා සමග විවාහ විය. බෙයාර්ෂෙබාවේ දී දෙවියන් වහන්සේ ඊසාක් සමග ද ගිවිසුමක් ඇති කර ගත් සේක. ඊසාක් සාමකාමී ජීවිතයක් ගත කළ බව පහත සිද්ධියෙන් අපට අවබෝධ කර ගත හැකි වේ.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**උත්පත්ති 26:16-22**

ඊසාක් ගෙරාර්හි මිටියාවතේ කඳවුරු බැඳ පදිංචි විය. ඊසාක්ගේ මෙහෙකරුවන් ළිං කණින විට දිය උල්පත් සහිත ළිඳක් සම්බ විය. ගෙරාර්හි සිටි ගොපල්ලෝ "මේ වතුර අපගේ ය" කියමින් ඊසාක්ගේ මෙහෙකරුවන් සමග කලහ කළෝ ය.

එහෙත් ඊසාක් සාමකාමී ප්‍රතිපත්තියක් අනුමනය කරමින් නැවත නැවත ළිං කැපීමට මෙහෙකරුවනට අණ කළේ ය. ඊසාක් මෙසේ ඉවසිලිවන්ත ව හා පරිත්‍යාගශීලී ව එම ප්‍රශ්නය විසඳා ගත් හෙයින් අවසානයේ දී ගෙරාර්හි ගොපල්ලෝ කලහ කිරීම අත්හළහ.

**ඔබත් සූදානම් ද?**

පීඩා හමුවේ සාමකාමී ප්‍රතිචාර දැක්වීමට

↓

නැවත නැවත පීඩා පැමිණිය ද සුබවාදී ප්‍රතිචාර දැක්වීමට

↓

ඒ තුළින් යහපත් විසඳුම් කරා ළඟා වීමට

**ඊසාක්ගේ සාමකාමී චරිතය තුළින් ලද හැකි ආදර්ශ අපි මෙලෙස අත් දකිමු.**




**ආදි පිතෘ ජාකොබ්**

ඊසාක් රෙබේකා දෙපළගේ පුතුන් දෙදෙනා වූයේ ඒසව් හා ජාකොබ් ය. ඔවුහු නිවුන් සහෝදරයෝ වූහ. තම වැඩිමහල් සහෝදරයාගේ විලුඹ අල්ලාගෙන උපන් බැවින් "විලුඹ ඩැහැගන්නා" යන අර්ථය ඇති "ජාකොබ්" යන නම ඔහුට හිමි විය. පියාගේ විශේෂ ආදරය කුළුඳුල් පුත්‍රයා වූ ඒසව්ට ද මවගේ විශේෂ ආදරය ජාකොබ්ට ද හිමි විය. ඔවුහු දෙදෙනා සිරුරෙන් පමණක් නොව හැසිරීමෙන් ද එකිනෙකාට වෙනස් වූහ.

ඉශ්‍රායෙල් ජන සමාජය තුළ පවුලේ කුළුඳුල් පිරිමි දරුවාට විශේෂ වරප්‍රසාද හා ආශීර්වාද හිමි විය. පවුලේ බාල පුත්‍රයාට එම විශේෂ වරප්‍රසාද අහිමි වන බව දැන ගත් ජාකොබ්, ඒසව්ගේ කුළුඳුල් උරුමය හිමිකර ගැනීමට උත්සාහ දැරී ය. පහත සඳහන් සිද්ධි තුළින් ඒ බව අපට සනාථ වේ.

1. ඒසව්ගේ කුසගින්න අනිසි ලෙස ප්‍රයෝජනයට ගෙන ජාකොබ් කුළුඳුල්කමේ උරුමය ඒසව්ගෙන් පැහැර ගැනීම (උත්පත්ති 25:27-34)
2. මවගේ සහාය ඇති ව ඒසව්ට හිමි විශේෂ ආශීර්වාදයත් ජාකොබ් විසින් පැහැර ගනු ලැබීම. (උත්පත්ති27:1-29)

තම කුළුඳුල් බවේ ආශීර්වාද සොරා ගත් බව දැන ගත් ඒසව් කෝප වී තමා නසන්නට සොයන බැවින් ජාකොබ් තම මවගේ ඥාතීන් වෙතට පලා ගියේ ය. එහි දී ඔහු විවාහ විය.

දෙවියන් වහන්සේ ආබ්‍රහම්, ඊසාක් සමග ඇති කර ගත් ගිවිසුම ජාකොබ් සමග ද බෙතෙල්හි දී ඇති කර ගත් සේක. දෙවියන් වහන්සේ සමග ඇති කර ගත් එම සබඳතාව තුළින් ඔහු යහපත් දිවිපෙවතකට යොමු විය. තම වරද පිළිගත් ජාකොබ් තම සහෝදරයා සමග සමගි වීමට ගත් උත්සාහය පහත බයිබල් පාඨ ඇසුරෙන් විමසා බලමු.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**උත්පත්ති 33:1-11**

තම වරද ගැන පසුතැවිලි වන ජාකොබ් සමාව ගැනීමට ඒසව් වෙත පැමිණෙයි. ඒසව් දුටු ජාකොබ් සත් වරක් වැඳ වැටී තම වරද වෙනුවෙන් සමාව අයැදියි. ඒසව් හඬමින් තම සහෝදරයා වැළඳ ගනිමින් ඔහුට සමාව දුන්නේ ය.

20.2 රූපය - ජාකොබ් සහ ඒසව් සමගි වීම

**ජාකොබ් හා ඒසව් සමගි වීමේ සිද්ධියෙන් අපට ලැබෙන මඟපෙන්වීම්**

- අප අතින් සිදු වන වැරැදි පිළිගැනීමට සූදානම් වීම
- සහෝදර සහෝදරියන්ට ගරු කිරීම
- සිතින්, වචනයෙන්, ක්‍රියාවෙන් සමාව අයැදීම හා සමාව දීම
- පරිත්‍යාගශීලී ව කටයුතු කිරීම
- සහෝදර ප්‍රේමයෙන් කටයුතු කිරීම



ආදි පිතෘවරුන් තම ජීවිතයේ අභියෝග දෙවියන් වහන්සේ තුළ සාමකාමී ව විසඳා ගත් ආකාරය අපි විමසා බැලීමු. එම මඟපෙන්වීම් තුළින් අපි ද අපගේ ජීවිත අභියෝග ජය ගැනීමට උත්සාහ කරමු.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ආදි පිතෘවරුන් තිදෙනාගෙන් ප්‍රකාශ වූ සුවිශේෂ ලක්ෂණ වෙන් වෙන් වශයෙන් ලියා දක්වන්න.
2. "නොදන්නා අනාගතයකට, තිර ඇදහිල්ලෙන් ගමන් කිරීම" ආදි පිතෘවරුන් තුළ අප දකින සුවිශේෂ ගුණාංගයකි. මෙම අභියෝගය ඔබගේ ජීවිතයට අදාල කරගන්නේ කෙසේ ද?

# 21 බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - දෙබොරා

පැරණි ගිවිසුමෙහි සඳහන් කාන්තා චරිත අතර සුවිශේෂ තැනක් ගන්නා දෙබොරා, විනිශ්චයකාරවරියක හා දිවැසිවරියක ලෙස ජනතාවට මඟපෙන්වූවා ය. ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ තීරණාත්මක මොහොතක තම ජාතිය බේරා ගැනීමට කැපවීමෙන් ක්‍රියා කළ දෙබොරාගේ චරිතය ගැන මෙම පාඩමේ දී විමසා බැලේ.

(තම මිතුරා ඉරුදින දේව මෙහෙයට නොපැමිණි බැවින් සිරිලක් ඒ පිළිබඳ ව සොයා බැලීමට නෙත්සරගේ නිවසට පැමිණෙයි. එම අවස්ථාවේ ඔවුන් අතර ඇති වූ දෙබස මෙලෙස විය.

සිරිලක් : ඇයි ඊයේ ඔයා දේව මෙහෙයටවත්, දහම් පාසලටවත් ආවේ නැත්තේ?

නෙත්සර : අසනීපයෙන් සිටිය නිසයි එන්න බැරි වුණේ. ඉතිං මොනවා ද ඊයේ දහම් පාසලේ දී සිද්ධ උණේ?

සිරිලක් : දන්නවා ද ඊයේ අපේ ළමා සමාජයේ නිලවරණය තිබුණානේ. කවුද දන්නවා ද සභාපති ලෙස පත් වුණේ?

නෙත්සර : දූනුම මිනුම තරගයේ පළවෙනියා වුණ අයියා ද?

සිරිලක් : නැහැ, නැහැ නිම්තෙරා අක්කා තමයි පත් වුණේ.

නෙත්සර : වෙන කවුරුත් ම හිටියේ නැද්ද සභාපති වෙන්න. මට නම් හිතා ගන්නවත් බැහැ ඒ වාගේ කෙනෙකුට සමිතිය ඉදිරියට ගෙනියන්න පුළුවන් වෙයි ද කියලා. ඒ වාගේ තනතුරකට ගැළපෙන්නේ පිරිමි කෙනෙක් තමයි.

සිරිලක් : එහෙම කියන්න එපා, අද සමාජයේ විවිධ ක්ෂේත්‍රවල කාන්තාවන් කී දෙනෙක් නායකත්වය අරන් කටයුතු කරනවා ද? අහලා නැද්ද තොටිල්ල පදවන අත රජකමට සුදුසුයි කියලා කියමනකුත් තියෙනවා.

අක්කා : අද විතරක් නෙමෙයි මල්ලි, අතීතයේ දීත් කාන්තාවන් තමන්ගේ රට යුද්ධවලින් පවා නිදහස් කරගෙන තියෙනවා.

නෙත්සර : ඒ කවුද අක්කේ?

අක්කා : ඇයි මල්ලි අහලා නැද්ද පරණ ගිවිසුමේ සඳහන් වන දෙබොරා කියන විනිශ්චයකාරවරිය ගැන. එයා තමයි දෙවියන් වහන්සේගේ මඟපෙන්වීමෙන් යුද්ධයෙන් රට නිදහස් කරගෙන තියෙන්නේ.

ඉහත දෙබසට අනුව දෙබොරා යනු විනිශ්චයකාරවරියක් බව ඔබට වැටහෙන්නට ඇත. දෙබොරා යනු පැරණි ගිවිසුමේ සඳහන් ප්‍රබල කාන්තා චරිතයකි. ඇය පිළිබඳ තොරතුරු ශුද්ධ බයිබලය ඇසුරෙන් දැන් අපි විමසා බලමු.



විමසුමට
ශු. බයිබලයෙන්
වීරාවලිය 4:1-3

ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ වැරැදි ක්‍රියා කලාපය නිසා කානාන්හි රජ කළ ජාබීන් රජු හමුවේ යුධමය වශයෙන් ඔවුහු පරාජයට පත් වූහ. ජාබීන් රජුගේ සේනාවේ අධිපතියා වූයේ සිසේරා ය. ඔහු බොහෝ බලසම්පන්න පුද්ගලයෙක් විය. යකඩ රථ 900ක් ඔහු සතු වීමෙන් ඒ බව තහවුරු වේ.

විසි වසරක් පුරාවට යුද්ධයෙන් පීඩා විඳි ඉශ්‍රායෙල් ජනතාව තම පීඩා පිළිබඳ ව දෙවිපියාණන්ට මොර ගැසුවෝ ය. එසේ කළේ කායික ව හා මානසික ව දුර්වල මට්ටමක සිටි ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ එක ම පිළිසරණ දෙවියන් වහන්සේ බව ඔවුන් දැන සිටි බැවිනි. දෙවියන් වහන්සේ මෙවැනි යුධමය වතාවරණයක් තුළ ජනතාවට නිවැරැදි මාර්ගය පෙන්වීම සඳහා දෙබොරා නැමති විනිශ්චයකාරවරියක කැඳවූ සේක.

*"ඒ කාලයෙහි ඉශ්රායෙල්වරුන් විනිශ්චය කළේ ලප්පිදොත්ගේ බිරිඳ වූ දිවැසිවරියක වූ දෙබොරා තොමෝ ය."*

*වීරාවලිය 4 : 4*

එදා සමාජය තුළ කාන්තාවන්ට නිසි පිළිගැනීමක් නොතිබුණි. එවැනි සමාජ පසුබිමක් තුළ දෙවියන් වහන්සේ නායකත්වය සඳහා කාන්තාවක කැඳවූ සේක. ඇය ජනතාව විනිශ්චය කිරීම සඳහා යොදා ගනු ලැබුවේ ඒප්‍රායිම් කඳු රටේ රාමාටත් බෙතෙල්ටත් අතර පිහිටි ඉඳි ගස පාමුල ස්ථානයකි. ඉශ්රායෙල් ජනතාව ඇගේ නායකත්වය පිළිගත්තෝ ය. එම නිසා ජනතාව උපදෙස් ලබාගැනීම සඳහා දෙබොරා වෙත පැමිණියෝ ය. ඔවුහු ඇයගේ හඬට සවන් දී තම ජීවිතවල අඩුපාඩු හඳුනාගෙන දේව කැමැත්ත ඉටු කිරීමට ඉදිරිපත් වූහ.



21.1 රූපය - දෙබොරා ඉඳිගස් යටට වී ජනතාව විනිශ්චය කරයි



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**විරාවලිය 4:6-8**

පුරා වසර විස්සක කාලයක් යුද්ධයෙන් පීඩාවට පත් ජනතාවගේ එක ම බලාපොරොත්තුව වූයේ නිදහස් නිවහල් දේශයක ජීවත් වීම ය. ඒ වෙනුවෙන් දෙවියන් වහන්සේට මොර ගැසූ ජනතාවට සහනයක් ලබා දීම සිදු වන්නේ දෙබොරාගේ නායකත්වයෙනි. දෙවියන් වහන්සේගේ කැමැත්තට අනුව ඇය කෙදෙෂ් නප්තලියෙන් අබිනෝවම්ගේ පුත් බාරාක්ට සටනෙහි මූලිකත්වය පැවරුවා ය. කැඳවීම පිළිගත් ඔහු තව දුරටත් දෙබොරාගේ සහාය පැතී ය. ඒ අනුව දෙබොරා තම රට බේරා ගැනීමට බාරක්ට සහාය වීමට තීරණය කළා ය.

> *"බාරාක් සාබුලොන් ද නප්තලීවරුන් ද*
> *කෙදෙෂ්ට කැඳවා ගනු ලැබූහ. මිනිසුන්*
> *දස දහසක් ඔහු කැටුව ගියෝ ය.*
> *දෙබොරාත් ඔහු සමග ගියා ය"*
>
> **විරාවලිය 4 : 10**

දෙබොරා දෙවියන් වහන්සේගේ මඟපෙන්වීමට අනුව සටන මෙහෙය වීමට බාරක්ට උපදෙස් දුන්නා ය. එපමණක් නොව සෘජු ලෙස එයට දායක වූවා ය.

> *"එවිට දෙබොරා බාරාක් අමතා" නැගිටින්න මන්ද*
> *සමිඳාණන් වහන්සේ සිසේරා ඔබ අතට පාවා දෙන*
> *දවස මේ ය. සමිඳාණන් වහන්සේ ඔබට පෙරටුව*
> *යන සේකැයි කීවා ය. එහෙයින් බාරාක් ද ඔහු අනුව*
> *මිනිස්සු දසදහසක් ද තාබෝර් කන්දෙන් බැස ගියෝ ය"*
>
> **විරාවලිය 4 : 14**

මෙලෙස දෙබොරා සෘජු ලෙස පෞද්ගලික ව මෙහෙයුමට සහභාගි වූවා පමණක් නොව සටන ජයගැනීමට අවශ්‍ය යුධ උපක්‍රම පිළිබඳ ව ද බාරාක් දැනුවත් කළා ය. එපමණක් නොව ඇගේ ආධ්‍යාත්මික ශක්තිය තුළින් අන් අය ද ධෛර්යවත් කළා ය. සමිඳාණන් වහන්සේ බාරාක්ට පෙරටුව, මෙම තීරණාත්මක අවස්ථාවේ වැඩ සිටින බව දෙබොරා දැනුම් දුන්නා ය. එමගින් බාරාක් අධ්‍යාත්මික ලෙස ශක්තිමත් කළා ය.

ඉශ්රායෙල් ජනතාව දෙවිපියාණන් වහන්සේගේ මඟ පෙන්වීම තුළ ක්‍රියා කරමින් සිසේරා පරාජය කළෝ ය. විසි වසරක් පුරා පැවති යුද්ධය නිමා විය. මෙම සටන දෙවි පියාණන්ගේ මඟපෙන්වීමට අනුව ජයග්‍රහණය කරා ළඟා වීමට පෙරමුණ ගත්තී විනිශ්චකාරවරියක වූ දෙබොරා ය. මෙලෙස දෙවි පියාණන් අපගේ ජීවිතවලට ද මඟපෙන්වන සේක.

දෙබොරාගේ චරිතය තුළින් කිතුනු අපට ලැබෙන මඟපෙන්වීම් මොනවා දැයි විමසා බලමු.

| | |
|---|---|
| 1. කාන්තා නායකත්වය සීමා වී තිබූ ජන සමාජයක දෙබොරා තම කැඳවීම පිළිගත්තා ය. → | විවිධ සමාජ පරිසරය තුළ අප ලබන කැඳවීම පිළිගැනීම |
| 2. දෙබොරා විසින් ලබා දුන් විනිශ්චයට අනුව බාරාක් තම කැඳවීම පිළිගැනීම → | විවධ පුද්ගලයන් තුළින් දෙවියන් වහන්සේ අපට කැඳවීම් ලබා දෙන බව |
| 3. තම මෙහෙය ඉටු කිරීමට දෙවි පියාණන්ගේ අනුග්‍රහය නිරන්තරයෙන් ලැබෙන බව දෙබොරා විශ්වාස කළා ය. → | සෑම කැඳවීමක් තුළින් ම දෙවි පියාණන් වහන්සේගේ මඟපෙන්වීම නිරන්තරයෙ න් ලැබෙන බව |
| 4. බාරාක් සටන සිදු කිරීමට දෙබොරාගේ සහාය ඉල්ලූ විට ඇය සටනේ අවසානය දක්වා ඔහුට සහාය දැක්වූවා ය. → | අපගෙන් උපකාර බලාපොරොත්තු වන්නන්ට කාර්යය නිමා වන තෙක් උපරිම ලෙස සහාය දැක්වීම |
| 5. තම ජීවිත අවදානම පවා නොතකා කාන්තාවක ලෙස යුධ මෙහෙයුමට පූර්ණ ලෙස කැපවෙමින් උද්යෝගයෙන් ක්‍රියා කළා ය. → | පූර්ණ ලෙස කැප වෙමින් තම සේවය ඉටු කිරීම |
| 6. බාරාක්, දෙබොරාගේ වචනය විශ්වාස කරමින් ඇගේ උපදෙස් පිළිපැද්දේ ය. → | අන් අයගේ උපදෙස් දේව මඟපෙන්වීම තුළ පිළිගැනීම හා පිළිපැදීම |
| 7. දෙබොරා බාරාක් ධෛර්යවත් කිරීම ඔවුන්ගේ ජයග්‍රහණයට හේතු සාධක විය. → | තීරණාත්මක අවස්ථාවන්හි දී අන් අය ධෛර්යවත් කිරීමට ඉදිරිපත් වීම |

කාන්තාවන්ට හා ඔවුන්ගේ හැකියාවන්ට එතරම් පිළිගැනීමක් නොතිබුණු යුගයක දෙබොරා තම කැඳවීම තුළින් සමාජයට ඉටු කළ සේවය ඉමහත් ය. යාච්ඤාව හා දේව මඟපෙන්වීම තුළ දේව කැඳවීමට අනුව සමාජ මෙහෙවරෙහි යෙදීමේ වැදගත්කම දෙබොරා තුළින් අපට මැනැවින් පසක් කර දෙනු ලැබේ. මෙවන් අභියෝගාත්මක තීරණාත්මක අවස්ථාවන්හි දී එඩිතර ව, දේව මඟපෙන්වීම සොයමින් ඒවාට මුහුණ දීමට ඔබත් සූදානම් ද?

**ක්‍රියාකාරකම**

1. තීරණාත්මක අවස්ථාවන්හි දී විවිධ සේවා සඳහා කැඳවන ලද වෙනත් කාන්තාවන් 3 දෙනෙකුගේ නම් ශුද්ධ බයිබලය ඇසුරෙන් සොයන්න.
2. දෙබොරාගේ නායකත්වයේ සුවිශේෂ ලක්ෂණ ජීවිතයේ ඔබට පැමිණෙන අභියෝගවල දී අදාළ කරගන්නේ කෙසේ ද?

# 22 බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - නෙහෙමියා

**නෙහෙමියා 4 හා 5 පරිච්ඡේද**



22.1 රූපය - සුනාමි ව්‍යසනය


22.2 රූපය - යුද්ධයේ ප්‍රතිඵල

ඉහත රූප සටහන් දෙස ඔබගේ අවධානය යොමු කරන්න. ජාතියක් වශයෙන් අපේ රටේ ජනතාව මුහුණ දුන් ප්‍රධාන අභියෝග දෙකක් එහි දැක්වේ. එනම් ස්වාභාවික ව්‍යසනයක් වන සුනාමි ව්‍යසනය හා මනුෂ්‍යයන් විසින් නිර්මාණය කරන ලද දශක තුනක් පුරාවට පැවති යුද්ධයයි.

මෙම අභියෝග දෙක ම අපේ රටේ සෑම පුරවැසියකුගේ ම ජන ජීවිතයට බලපෑම් සිදු කළේ ය. එම අභියෝග හමුවේ සෑම ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ම කිසිදු භේදයකින් තොර ව පීඩාවට පත්වූවන්ගේ ජීවිත ගොඩ නැගීමට ක්‍රියා කළෝ ය. එම අවස්ථාවල දී විවිධ පුද්ගලයෝ, දෙස් විදෙස් ආයතන ස්වේච්ඡාවෙන් ඉදිරිපත් වී ජනතාවගේ ජීවිත ගොඩනැගීමට ක්‍රියා කළෝ ය.

ඉශ්රායෙල් ජනතාව ද බැබිලෝනීය විප්‍රවාසය තුළ මෙවැනි ම අභියෝගයන්ට මුහුණ දුන්නෝ ය. ජෙරමියා වැනි දිවැසිවරුන්ගේ අනාවැකි සනාථ කරමින් ක්‍රි.පූ. 587 දී බැබිලෝනීය විප්‍රවාසය සිදු විය. බැබිලෝනියේ රජ කළ නෙබුකත්නේසර් රජ ජුදා රාජ්‍යයේ ජනතාව ඔවුන්ගේ දේශයෙන් ඉවත් කර බැබිලෝනිය වෙත ගෙන යාම බැබිලෝනිය විප්‍රවාසය ලෙස හැඳින්වෙයි.

එහෙත් වසර ගණනාවකට පසු යහපත් දූරදර්ශී පාලකයකු වූ සයිරස් රජතුමාගේ පාලන කාලයේ ද ඉශ්රායෙල් ජනතාවට නැවත තම රටට යාමට අවසර ලැබුණි.

දෙවියන් වහන්සේගේ සැලැස්මට අනුව මෙම ක්‍රියාවලිය සිදු වූ බව ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ පිළිගැනීම යි. විප්‍රවාසයෙන් මිදී සිය දේශයේ පදිංචි වූ ඉශ්රායෙල් ජනතාවට පහත සඳහන්

පුද්ගලයන් විසින් නායකත්වය ලබා දෙන ලදි.

1. සෙරුබ්බාබෙල්
2. එස්රා
3. නෙහෙමියා

විප්‍රවාසය නිසා බිඳවැටුණු ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ සාමාන්‍ය ජන ජීවිතය ගොඩනැගීමට ඔවුන් අතරින් ම නායකයෝ බිහිවූහ. ඒ අතර එස්රා දේව මාලිගාව ගොඩනැගීම තුළින් ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය යථා තත්වයට පත් කිරීමට උත්සාහ ගත්තේ ය. ජෙරුසලම් පවුර ගොඩනැගීම තුළින් ජෙරුසලම් නගරයේ සුරැකි බව තහවුරු කළ කැපවුණු නායකත්වයක් අපි නෙහෙමියා තුළින් දකිමු.

**නෙහෙමියා පවුර ගොඩනැගීමට කැඳවීම**

නෙහෙමියා යනු එවක බැබිලෝනියේ රජ වූ අර්තක්ෂස්තා රජු යටතේ සේවය කළ උසස් නිලධාරියෙකි. ජෙරුසලම් නගරයේ සිටි ජනතාවගේ පීඩිත තත්ත්වය දැනගත් නෙහෙමියා ජෙරුසලම් නගරයට යාමට තීරණය කළේ ය. ඔහු තම රට බලා යාමට අර්තක්ෂස්තා රජුගෙන් අවසර පැතී ය. රජතුමා ජුදා දේශයේ නායකයා ලෙස නෙහෙමියා පත්කිරීමෙන් අනතුරුව ඔහු සිය රට බලා පැමිණියේ ය. ක්‍රි.පූ. 444 දී නෙහෙමියා ජෙරුසලමට පැමිණෙන විට ඉශ්රායෙල් ජනතාව දෙවි පියාණන්ගෙන් ඈත් ව අඳුරු යුගයක් කරා ගමන් කරමින් සිටියෝ ය. ඔවුහු පූජකවරුන්ගේ හා දිවැසිවරුන්ගේ බසට ඇහුම්කන් නොදුන්නෝ ය.

මෙවැනි පසුබිමක් තුළ නෙහෙමියා ජෙරුසලම වෙත ළඟා වූ නමුත්, දෙවියන් වහන්සේ ජනතාව පිළිගන්නා පුද්ගලයකු බවට නෙහෙමියා පත් කළ සේක. ඉශ්රායල් ජනතාව ඔහුගේ නායකත්වය පිළිගත් අතර ඔහුගේ හඬට ඇහුම්කන් දුන්නෝ ය. නෙහෙමියා ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ සහාය ඇතිව දින 52ක් වැනි කෙටි කාලයකින් පවුර ගොඩනැගුවේ ය. ඔහුගේ සාර්ථකත්වය කෙරෙහි බලපෑ සාධක අතර වැදගත් සාධක තුනකි. එනම්;

- පළමු ව දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි ඔහු තුළ පැවති දැඩි විශ්වාසය යි.
- දෙවනු ව ඔහු නිරන්තරයෙන් දෙවියන් වහන්සේට කීකරු වීම යි.
- තෙවනු ව වෙහෙස වී කැපවීමෙන් තම කාර්යය ඉටු කිරීම යි.

මෙම කාර්යයේ දී නෙහෙමියා මුහුණ දුන් අභියෝග රාශියකි. ඇතැම් අභියෝග පිටස්තර පුද්ගලයන්ගෙනි. ඇතැම් ඒවා සහෝදර ජනතාවගෙනි.

## නෙහෙමියා පිටස්තරයින් නිසා මුහුණ දුන් අභියෝග හා ඒවා ජයගත් ආකාරය



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**නෙහෙමියා 4:1-18**

විප්‍රවාසය හේතුකොටගෙන විනාශයට පත් පවුර නැවත නෙහෙමියාගේ මූලිකත්වයෙන් ගොඩනගන බව දැන ගත් විරුද්ධවාදීහු ප්‍රසිද්ධියේ ඔහුටත් ඔහුගේ ජාතියටත් අපහාස කළෝ ය.

*ඔහු සිය සහෝදරයන් හා සමාරිය සේනාව ඉදිරියේ දී කතා කොට "මේ බෙලහීන ජුදෙව්වරුන් කුමක් කරන්න ද? මෙම ස්ථානය යළි ගොඩ නගන්නට ඔවුහු සිතන්න ද? ඔවුන් පූජා කරනු ඇත්ද? දවසකින් වැඩ නිම කරනු ඇත්ද? දවා දැමූ කුණු කන්දරාවලින් ඔවුන් නැවත ගඩොල් සාදනු ඇත්දැ යි" කිවෝ ය.*

*නෙහෙමියා* 4 : 2

මෙලෙස අන්‍ය ජාතික විරුද්ධවාදීන්ගේ අපහාස නෙහෙමියා උපේක්ෂාවෙන් විඳ දරා ගත්තේ ය. ඔහු විරුද්ධවාදීන්ට එරෙහි ව ක්‍රියා කරන්නේ යාච්ඤාව තුළිනි. නව ගිවිසුම තුළ ජේසුස් වහන්සේ ද ගැරහුම් කරන්නන් උදෙසා යාච්ඤා කිරීමට (ලූක් 6:28) අපට මඟපෙන්වූ සේක.

ඔබ ද සමාජය තුළ නොයෙකුත් චෝදනා හා ගැරහුම්වලට ලක්වනු ඇත. එවැනි අවස්ථාවල දී පීඩාකාරී ක්‍රියාමාර්ගවලට යොමු නොවී ඔවුන් වෙනුවෙන් යාච්ඤා කිරීම වැදගත් වේ.

*එහෙත් අපි පවුර ගොඩ නගාගෙන ගියෙමු.*
*මෙසේ හරි අඩක් උසට මුළු පවුර සාදන ලද්දේ ය.*
*එසේ කළ හැකි වූයේ වැඩ කරන්නට සෙනගට*
*සිතේ ධෛර්යය තිබුණ බැවිනි.*

(*නෙහෙමියා* 4 : 6)

යාච්ඤාව තුළ ධෛර්යවත් වන නෙහෙමියා අන් අයගේ සිත් ද ධෛර්යවත් කර තම අරමුණ කරා ජනතාව මෙහෙය වූවේ ය.

"එහෙත් අප දෙවියන් වහන්සේට යාච්ඤා කර ඔවුන්ගෙන් ආරක්ෂා වනු පිණිස රෑ දවල් දෙකෙහි මුර තැබුවෙමු.

(නෙහෙමියා 4 : 9)



22.3 රූපය - පවුර ගොඩනැගීම

දෙවියන් වහන්සේ කෙරෙහි ස්ථිර විශ්වාසයෙන් ක්‍රියා කරන නෙහෙමියා තම ජනතාව තුළ ද දෙවි පියාණන් කෙරෙහි විශ්වාසය ගොඩනගයි. එපමණක් නොව උනන්දුව හා කැපවීම තුළ ක්‍රියා කරයි.

"එතැන් පටන් මාගේ සේවකයන්ගෙන් දෙකෙන් කොටසක් වැඩවල යෙදී සිටියෝ ය. කොටසක් හෙල්ල ද, පලිස් ද, දුනු ද යුද්ධ සැට්ට ද රැගෙන සිටියෝ ය. අධිපතියෝ ද පවුර ගොඩනැගීම කළ මුළු ජුදා සෙනගගේ වැඩ පරිපාලනය කළෝ ය.

(නෙහෙමියා 4 : 16)

මෙලෙස සතුරන්ගේ කුමන්ත්‍රණ පිළිබඳ දැනගන්නා ජුදෙව්වරු එම අභියෝගය ඉදිරියේ සාමූහික ව එක් ව ක්‍රියා කරමින් ජය ගත්තෝ ය. එක් පිරිසක් වැඩ කළ අතර අනෙක් පිරිස ආරක්ෂාව සඳහා යොදවන ලදහ. ඔවුහු සතුරු කුමන්ත්‍රණ පවුර ඉදිකිරීමේ තම කටයුත්තට බාධාවක් කර නොගත්තෝ ය.

දෙවියන් වහන්සේගෙන් ඇත් ව ක්‍රියා කළ ජනතාවක් සමග නෙහෙමියා දේව සැලැස්ම ක්‍රියාත්මක කළේ ය. යාච්ඤාව, විශ්වාසය හා කැපවීම තුළ කළ නොහැකි කිසිවක් නොමැති බව නෙහෙමියා අපට පෙන්වා දුන්නේ ය.

ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ ලෞකික ආරක්ෂාව තහවුරු කළ නෙහෙමියාගේ ඉදිරි පියවර වූයේ ජනතාවගේ ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය ගොඩනැගීම යි.

## තම සහෝදර ජනතාව තුළින් නෙහෙමියා වෙත පැමිණි අභියෝග හා ඒවා ජය ගත් ආකාරය



විමසුමට
ශු. බයිබලයෙන්
නෙහෙමියා 5:1-5

නෙහෙමියාට පිටස්තරින් පැමිණි අභියෝගවලට මෙන් ම තම ජන සමාජය තුළින් පැමිණි අභියෝගවලට ද මුහුණ දීමට සිදුවිය. එවැනි අභියෝග කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

1 ආහාර හිඟකම
2. ආහාර මිල දී ගැනීමට මුදල් නැතිකම
3. ධනවතුන් අභියස වහලුන් ලෙස ක්‍රියා කිරීමට සිදු වීම
4. දරා ගැනීමට නොහැකි තරම් වූ අධික බදු බර

ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ චෝදනා ඉදිරියේ නෙහෙමියා අධෛර්යයට පත් නොවී ය. ඔහු හොඳින් කල්පනා කර බලා තම ජනතාවගේ ජීවිතයේ දුර්වලතා පෙන්වා දුන්නේ ය. එම වැරැදි නිවැරැදි කර ගැනීම සඳහා ඔවුනට අවවාද ලබා දුන්නේ ය. ජුදා ව්‍යවස්ථාව අනුව දේව ගරු බිය ඇති ජීවිතයක් ගොඩනගා ගැනීමට ජනතාවට මග පෙන්නුවේ ය. එනම්;

1. වැඩි පොලියට ණයට දීම නතර කිරීම
2. වහලුන්ට නිදහස ලබා දීම
3. දෙවියන් වහන්සේට ගරු බිය ඇති ව ජීවත් වීම

ජෙරුසලම් පවුර ගොඩනගා ජනතාවගේ ලෞකික ජීවිතය ආරක්ෂා කරන නෙහෙමියා මෙලෙස ජනතාවගේ ආධ්‍යාත්මික ජීවිතය නංවාලීමට උත්සාහ කරයි. දෙවියන් වහන්සේ හා ඉශ්රායෙල් ජනතාව අතර ඇතිකර ගත් ගිවිසුමට අනුව ජීවත් වීමට, ජනතාව නැවතත් නෙහෙමියා ඉදිරියේ පොරොන්දු වෙති. දෙවියන් වහන්සේගේ ගිවිසුමට අනුව ජීවත් වන්නන් දෙවියන් වහන්සේ විසින් ආරක්ෂා කරනු ලබන බව නෙහෙමියා ජනතාවට පෙන්වා දුන්නේ ය.

## ඉශ්රායෙල්වරුන්ට සැබෑ නායකයකු වූ නෙහෙමියා

ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ නායකත්වය හා සාමාන්‍ය සමාජයේ නායකයන් අතර වෙනස්කම් දක්නට තිබුණි. ඉශ්රායෙල් නායකයන්ගේ ක්‍රියාකාරිත්වය දැල්වෙන පහනකට සමාන විය. පහනකින් ආලෝකය ලබා ගැනීමට තෙල් හා තිර අවශ්‍ය වේ. ඒවා වැයවීම තුළින් අපට ආලෝකය උදා වේ. ඉශ්රායෙල් නායකයින් තම ජීවිත වැය කරමින් තම ජනතාවගේ ජීවිත ගොඩනැගීමට ක්‍රියා කළෝ ය. එම ඉශ්රායෙල් නායකයින්ගේ ජීවිත ලක්ෂණ මෙලෙස හඳුනාගත හැකි වේ.

- ඔවුන් දෙවියන් වහන්සේ විසින් තෝරා පත් කරගනු ලැබූ පුද්ගලයින් බව
- නායකයා යනු දෙවියන් වහන්සේට පහළින් සිට දේව කැමැත්ත ඉටු කරන්නන් බව
- නායකයා සැම විට දෙවියන් වහන්සේගේ හඬට කීකරු විය යුතු බව
- නායකයා රට වැසියාගේ සේවකයකු බව
- දිවැසිවරුන්ගේ හා පූජකවරුන්ගේ අවවාද ඔහු පිළිගත් බව
- ඔහු තම ජනතාවගේ හඬට ඇහුම්කන් දෙන්නෙක් බව
- ධනය හා බලය රැස්කරන්නෙකු නොවන බව
- තමා සතු සියල්ල අන් අයගේ යහපත උදෙසා වැය කරන්නෙකු බව

නෙහෙමියා යනු සැබෑ ඉශ්රායෙල් ජන නායකයෙකි. දෙවියන් වහන්සේගේ රැකවරණය කෙරෙහි විශ්වාසය තැබූ ඔහු තමා සතු සියල්ල කැප කළ බව පහත බයිබල් පාඨය අධ්‍යයනය තුළින් ඔබට අවබෝධ වනු ඇත.



**විමසුමට**
**ශු. බයිබලයෙන්**
**නෙහෙමියා 5:14-19**

බැබිලෝනිය විප්‍රවාසයෙන් පසු සිය රට වෙත පැමිණි ඉශ්රායෙල් ජනතාවට විවිධ ගැටලුවලට මුහුණ දීමට සිදු විය. මෙම කාල වකවානුව තුළ ඉශ්රායෙල් ජනතාව බොහෝ බර උසුලනු දුටු නෙහෙමියා ජනතාවට බරක් නොවීය. ඒ සඳහා ඔහු විවිධ කැප කිරීම් හා පරිත්‍යාග සිදු කළේ ය. ඉශ්රායෙල් ජන සමාජයේ දේශාධිපතීන්ට හිමි වරප්‍රසාද හා අයිතිවාසිකම් නෙහෙමියා තම ජනතාව වෙනුවෙන් කැප කළේ ය. නෙහෙමියා විසින් එලෙස තම ජනතාව වෙනුවෙන් කරන ලද කැප කිරීම් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- ★ දේශාධිපතීන්ට හිමි ආහාර පාන අත්හැරීම
- ★ දේශාධිපතියාට ජනතාවගෙන් හිමි විය යුතු රිදී කාසි අය නොකිරීම
- ★ තම බලය යොදවා ජනතාවට පීඩා නොකිරීම
- ★ බලහත්කාරයෙන් කිසිදු ඉඩමක් අයිති කර නොගැනීම

## සමාජ සාධාරණත්වය ගොඩනැගීම උදෙසා නෙහෙමියා අනුගමනය කළ ප්‍රතිපත්ති

- ★ තම ආහාර වේල අන් අය සමග බෙදා ගැනීම
- ★ තම සේවකයින් ද පවුර ගොඩනැගීමට යෙදවීම
- ★ තමාගේ ම මුදලින් සේවකයන්ට වේතන ගෙවීම
- ★ පවුර ගොඩනැගීමට තමාගේ මුළු ශ්‍රමය ම කැප කිරීම

ඉශ්රායෙල් ජනතාව අභියෝගාත්මක අවස්ථාවකට මුහුණ දුන් කල, දෙවි පියාණන්ගේ බලයෙන් සන්නද්ධ ව නෙහෙමියා එම අභියෝග ජයගත්තේ ය. එදිනෙදා ජීවිතයේ විවිධ අභියෝගයන්ට මුහුණ දෙන අපට නෙහෙමියාගේ ජීවිතයෙන් ලබා ගත හැකි ආදර්ශ රාශියකි.

- ★ අවිශ්වාසය හා අකීකරුකම පැතිර ගිය සමාජයක් තුළ දේව කැමැත්ත ක්‍රියාවට නැංවීම
- ★ අන්ධකාර යුගයක දී වුව ද නෙහෙමියා මෙන් විශ්වාසයෙන් යුතු ව ගමනකට යොමු වීම
- ★ තමන්ට ගරහන පුද්ගලයන් වෙනුවෙන් යාච්ඤා කිරීම
- ★ අප කරන සැම ක්‍රියාවක් ම දෙවියන් වහන්සේ සමග සම්බන්ධ වීමෙන් එය ඉටු කිරීම

* අනාගතය දෙවියන් වහන්සේට භාර දී එදිනෙදා ජීවිතය පරිත්‍යාගශීලී ව සතුටින් ගත කිරීම
* තම බලය, ධනය අනිසි ලෙස භාවිත නොකිරීම
* සේවක නායකත්ව ශෛලිය අනුගමනය කිරීම
* දෙවියන් වහන්සේට කැප වූ සුළු පිරිසක් තුළින් පවා උන්වහන්සේ මහත් දේ සිදු කරන බව පිළිගැනීම

දෙවියන් වහන්සේ එක් පුද්ගලයකුගේ ක්‍රියාකාරිත්වය තුළින් සමස්ත සමාජය ම වෙනස් කළ ආකාරය නෙහෙමියාගේ ජීවිත කතාව තුළින් අනාවරණය වේ. එදා පමණක් නොව අද සමාජය තුළ ද දෙවියන් වහන්සේ එලෙසින් ක්‍රියා කරන සේක.

**සිතට ගනිමු.**

* දේව රැකවරණය කෙරෙහි විශ්වාසය තබමින් සමාජ මෙහෙවරෙහි යෙදීමට
* අපගේ යහපත් ක්‍රියා තුළින් අප ජීවත් වන සමාජයේ යහපත් වෙනසක් ඇති කිරීමට

**ක්‍රියාකාරකම**

1. පවුර ඉදිකිරීමේ ක්‍රියාවලියේ දී නෙහෙමියා මුහුණ දුන් අභියෝග 2ක් ලියන්න.
2. නෙහෙමියාගේ චරිතය තුළ ඔබ දකින යහපත් නායකත්ව ලක්ෂණ 5ක් ලියන්න.
3. ඔබගේ පන්ති කාමරයේ සහෝදර සහෝදරියන් තුළ යහපත් ආකල්පයක් ගොඩනැගීමට නෙහෙමියාගේ ආදර්ශය ලබමින් ඔබට ක්‍රියා කළ හැකි අවස්ථාවක් විස්තර කරන්න.



# 23 බලයෙන් පිරිපුන් ජීවිත - ජෙරමියා

ජේසුස් වහන්සේ මෙලොව පහළ වීමට පෙර විවිධ යුගවල දී දෙවි සමිඳුන් විසින් විශේෂ කාර්යයන් උදෙසා කැඳවන ලද පුද්ගලයෝ දිවැසිවරුන් ලෙස හැඳින්වෙති.

මෙම පාඩමෙන් අපේක්ෂා කරනුයේ, ජෙරමියා දිවැසිවරයා පිළිබඳ ව හැදෑරීම මඟින්, ඔහු විසින් ඉටු කරන ලද දිවැසිවර මෙහෙවරත්, පොදුවේ දිවැසිවරුන් විසින් ඉටු කරන ලද කාර්යභාරය පිළිබඳ වත් අවබෝධයක් ලබමින් එය අපගේ ජීවිතවලට අදාළ කර ගත හැකි ආකාරය විමසා බැලීමට ය.

## දිවැසිවර සේවය

දෙවියන් වහන්සේ විසින් කැඳවනු ලදුව, උන්වහන්සේගේ පණිවුඩ ජනතාව ඉදිරියේ ප්‍රකාශ කරන්නෝ දිවැසිවරුන් ලෙස හැඳින්වෙති. දිවැසිවරුන් හැඳින්වීම සඳහා හෙබ්‍රෙව් බසින් "නබි" යන වචනය භාවිත කර ඇති අතර ග්‍රීක බසින් "ප්‍රොෆෙටේස්" යන වචනය භාවිත වී ඇත. එහි අර්ථය වන්නේ "දෙවියන් වහන්සේ වෙනුවෙන් කතා කරන තැනැත්තා" යන්න ය. පොදුවේ දිවැසිවරුන් විසින් සමාජයට කරන ලද මෙහෙවර පහත දක්වේ. ජෙරමියා දිවැසිවරයා තුළින් ද මෙම මෙහෙවර ඉටු විය.



23.1 රූපය - ජනතාවට මඟ පෙන්වන දිවැසිවරයා

ජෙරමියා දිවැසිවරයා ශුද්ධ බයිබලයෙහි පැරණි ගිවිසුමෙහි සඳහන් ප්‍රධාන දිවැසිවරුන්ගෙන් කෙනෙකි. ජෙරමියා යන නමෙහි අර්ථය වන්නේ "දෙවියන් විසින් ඔසවා ගනු ලැබීම" යන්න ය. ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ උපත සිදු වන්නේ ජෙරුසලමට උතුරින් පිහිටි අනාතෝත් නගරයේ ය. ඔහුගේ පියා බෙන්ජමින් ගෝත්‍රයට අයත් හිල්කියා නැමති පූජකවරයෙකි. එම නිසා ජෙරමියා දිවැසිවරයා කුඩා කළ සිට හැදුණේ වැඩුණේ ආගමික පරිසරයක් තුළ ය.

ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම සිදු වන්නේ ක්‍රි.පූ. 7වන සියවස අග භාගයේ දී ය. යෙසායා දිවැසිවරයාගේ මරණින් පසු දැඩි නිහැඬියාවකින් අනතුරුව දිවැසිවර සේවය සඳහා ජෙරමියා දිවැසිවරයා කැඳවනු ලබයි. ඉශ්රායෙල් ජනතාව දෙවියන් වහන්සේගෙන් ඈත් ව ක්‍රියා කළ කාලවකවානුවක දී ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම සිදු විය. එම කැඳවීම සිදු වන්නේ දෙවි පියාණන් ඔහු සමග ඇති කර ගත් පෞද්ගලික සංවාදයක් මඟිනි.

1. කැඳවීම - *දෙවියන් වහන්සේ මට මෙසේ වදාළ සේක: මා නුඹ කුසෙහි පිළිසිඳ ගැනීම ඇති කරන්නටත් පෙර මම නුඹ හඳුනා ගතිමි. නුඹේ උපතටත් පෙර මම නුඹ කැප කළෙමි. ජාතීන් හට දිවැසිවරයෙකු ලෙස මම නුඹ පත් කළෙමි.*

*(ජෙරමියා 1 : 4-5)*

මෙහි දී දෙවියන් වහන්සේ ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම ඔහු මව් කුස පිළිසිඳ ගැනීමටත් පෙර සැලසුම් කළ බව ප්‍රකාශ කරන සේක. දෙවියන් වහන්සේ තම අභිප්‍රාය ඉටු කිරීම සඳහා කැඳවන පුද්ගලයන් උන්වහන්සේගේ හඬට සවන් දීමත් කීකරු වීමත් අවශ්‍ය වේ.

* අප සැම කෙනෙකු ම යම් කිසි සේවාවක් සඳහා දෙවියන් වහන්සේ විසින් කැඳවනු ලැබ ඇත. ජේසුස් වහන්සේට ද ළමා අවධියේ සිට තම මෙහෙවර පිළිබඳ ව අවබෝධයක් තිබූ බව ශුද්ධ බයිබලය අපට පෙන්වා දී ඇත. අප ද ළමා වියේ සිට දේව කැඳවීම පිළිබඳ අවධානයෙන් සිටීම වැදගත් වේ.

2. තම නොහැකියාවන් ඉදිරිපත් කිරීම

*එවිට මම "මහෝත්තම ස්වාමීන් වන දෙවියන් වහන්ස මා ළාබාලයකු වන බැවින් මම කතා කරන්නට නොදනිමි යි" කීවෙමි.*

*(ජෙරමියා 1 : 6)*

ජෙරමියා දිවැසිවරයා තමා එම කැඳවීමට සුදුස්සෙකු නොවන බව නිහතමානී ව ප්‍රකාශ කරයි. තම දුර්වලතා ඉස්මතු කරමින් අකැමැත්ත ප්‍රකාශ කරයි. එහෙත් පසු ව ජෙරමියා තම කැඳවීම පිළිගෙන කටයුතු කරයි.

* දෙවියන් වහන්සේ වෙතින් ලැබෙන කැඳවීම් සඳහා අප නිසි ප්‍රතිචාර දැක්වීම වැදගත් වේ. ළමා වියේ සිට අපට ලැබෙන සැම කැඳවීමකට ම අවනත ව ක්‍රියා කිරීමට උත්සාහ කරමු. අපගේ දුබලතා දෙවියන් වහන්සේට භාර දෙමින් උන්වහන්සේගේ කත්සේරුව අනුව අප තෝරා ගත් කාර්ය සඳහා අප බලවත් කරමින් අප සමග ක්‍රියා කරන බව විශ්වාස කරමු.

### 3. සමිඳුන් විසින් ධෛර්‍යවත් කිරීම

> *"එවිට සමිඳාණන් වහන්සේ සිය අත දිගු කොට මාගේ මුඛය ස්පර්ශ කරමින් මට මෙසේ වදාළ සේක. 'මෙන්න මගේ පණිවිඩය නුඹේ මුඛයෙහි තැබීමි.'*
>
> (ජෙරමියා 1 : 9)

දෙවියන් වහන්සේ ජෙරමියාගේ මුඛය ස්පර්ශ කරමින් ඔහු ධෛර්යවත් කළ සේක. ඒ තුළින් ආධ්‍යාත්මික ශක්තියක් ලද ජෙරමියා තම කැඳවීම පිළිගත්තේ ය. දෙවියන් වහන්සේ තම සේවක/සේවිකාවන් උන්වහන්සේගේ බල සතු කිරීමෙන් හා ආශීර්වාදයෙන් පුරවන සේක. එවිට පැමිණෙන අභියෝගවලට මුහුණ දෙමින් දේව කැමැත්ත ඉටු කළ හැකි වේ.

- ⋆ දෙවි පියාණන් වෙතින් අප ලබන සැම කැඳවීමක දී ම එය ඉටු කිරීමට අවශ්‍ය මග පෙන්වීමත්, අධ්‍යාත්මික ශක්තියත් තුළින් සේවය සඳහා යොමු වීමට උත්සාහ කරමු.

### 4. සේවය සඳහා යොමු කිරීම

> *"උදුරන්නට හා කඩාදමන්නටත්, නැති කරන්නට හා හෙළා දමන්නටත් ගොඩනගන්නට හා සිටුවන්නටත්, ජාතීන් හා රාජ්‍යයන් කෙරෙහි නුඹට බලය දී අද මම නුඹ පත් කළෙමි."*
>
> (ජෙරමියා 1 : 10)

මෙය ඉතා මත් අභියෝගාත්මක මෙහෙවරක් බව පෙනී යයි. දෙවියන් වහන්සේ තමන් විසින් යවනු ලබන, තෝරා ගත් දිවැසිවරයාට "බලය" දෙන බවත්, දෙවියන් වහන්සේ එම කාර්යය සඳහා කැඳවන බවත් මෙහි සඳහන් වෙයි. දෙවියන් වහන්සේ අමතක කරමින් ගමන් කළ ඉශ්රායෙල් ජනතාවට ජෙරමියා දිවැසිවරයා ආයාචනා කරන්නේ දෙවියන් වහන්සේගේ ගිවිසුමට අනුව ජීවත් වීමට යි. එසේ නොවුවහොත් අනාගතයේ දී ඉශ්රායෙල් ජනතාවට විවිධ පීඩාවන්ට මුහුණ දීමට සිදුවන බව ජෙරමියා දිවැසිවරයා පෙන්වා දුන්නේ ය.

මෙලෙස නොමග ගිය ජන සමාජය දෙවි පියාණන් වෙත නැවත යොමු කිරීමේ වගකීම කිතුනු අප වෙත පැවරී ඇත.

**ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම තුළින් අපට ලැබෙන මග පෙන්වීම්**

- ⋆ ජීවිතයේ ඕනෑ ම අවස්ථාවක දී අපහට කිසි යම් කැඳවීමක් ලද හැකි බව
- ⋆ ළමා වියේ සිට අප අපගේ කැඳවීමට අවනත ව ක්‍රියා කළ යුතු බව
- ⋆ තම කැඳවීම පිළිගැනීමට නිරන්තරයෙන් සූදානම් ව සිටිය යුතු බව
- ⋆ මෙහි දී දෙවි පියාණන්ගේ මග පෙන්වීම කෙරෙහි නිරන්තරයෙන් විශ්වාසය තැබිය යුතු බව

දිවැසිවරයෙකු ලෙස පත්කිරීමෙන් අනතුරුව, දෙවියන් වහන්සේ විසින් ජෙරමියා දිවැසිවරයා හට දක්නට සැලැස්වූ දර්ශන



විමසුමට
ශු. බයිබලයෙන්
ජෙරමියා 1:11-15

1. කලින් පිබිදෙන කොට්ටම්බා ගසක්

- ⋆ දෙවියන් වහන්සේ ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ විනිශ්චය කලින් සිදු කිරීමට බලාපොරොත්තු වන බව මෙයින් සංකේතවත් වේ.



23.2 රූපය - කලින් පිබිදෙන කොට්ටම්බා ගස

2. උතුරු දෙසින් මේ දෙසට කට ඇරී උතුරන සැළියක්

- ⋆ මේ දේශයේ සියලු වැසියන්ට උතුරු දෙසින් විපාක පැමිණෙන බව



23.3 රූපය - උතුරු දෙසින් උතුරන සැළිය

මෙම දර්ශන දෙක තුළින් දෙවියන් වහන්සේ අවධාරණය කරන්නේ ඉශ්රායෙල් ජනතාව යහපත් මාර්ගයට අවතීර්ණ නොවුණහොත් උන්වහන්සේගේ විනිශ්චය ඔවුන් වෙත නුදුරු අනාගතයේ දී ම ක්‍රියාත්මක වන බව ය.

*මාගේ නාමය දරන මේ මාලිගාව සොරුන්ගේ ගුහාවකැයි නුඹලා සිතන්නාහු ද? නුඹලා කරන දේ සැබැවින් ම මට පෙනේ. මෙසේ පවසන්නේ සමිඳාණන් වන මම ය.*

*(ජෙරමියා 7 : 11)*

ඉශ්රායෙල් ජනතාවගේ ආධ්‍යාත්මික පිරිහීම සමිඳාණන් වහන්සේ දන්නා බව ජෙරමියා ඔවුනට ප්‍රකාශ කරයි. මිනී මැරීම, සොරකම් කිරීම, අන් දෙවිවරුන්ට නමස්කාර කිරීම, පීඩිතයන් ප්‍රතික්ෂේප කිරීම වැනි ඉශ්රායෙල්වරුන්ගේ වැරදි ක්‍රියා උදාහරණ ලෙස දක්වනු ලැබිණි. මෙලෙස අයහපත් ක්‍රියාවල යෙදෙමින් දෙවියන් වහන්සේගේ මාලිගයට පැමිණි ඉශ්රායෙල්වරුන් දූහැමි පුද්ගලයන් මෙන් උන්වහන්සේට නමස්කාර කිරීමට එරෙහි ව ඔහු තම විනිශ්චය ප්‍රකාශ කරයි. මෙලෙස දෙවියන් වහන්සේ සමග ඇති කරගෙන තිබූ ගිවිසුම කඩකළ ජනතාවගෙන් දේව මාලිගාව පිරී තිබූ නිසා එය සොරුන්ගේ ගුහාවක් දැ යි ඔහු ප්‍රශ්න කරයි. ඉශ්රායෙල්වරු දෙවියන් වහන්සේගේ ගිවිසුමට පිටුපා ක්‍රියා කළ බැවින් අලුත් ගිවිසුමක් ඇති කර ගන්නා බව ජෙරමියා දිවැසිවරයා මෙලෙස ප්‍රකාශ කරයි.

*එහෙත් ඒ කාලය පැමිණි විට ඉශ්රායෙල් සෙනඟ සමග*
*මා කරන ගිවිසුම මෙය වේ. මම මාගේ අණ පණත්*
*ඔවුන් තුළ පිහිටුවා එය ඔවුන්ගේ සිත්වල ලියන්නෙමි.*
*මම ඔවුන්ගේ දෙවියන් වහන්සේ වන්නෙමි. ඔවුහු මාගේ*
*සෙනඟ වන්නෝ ය. මෙසේ පවසන්නේ ස්වාමීන් වන මම ය.*

(ජෙරමියා 31 : 33)

මෙහි දී ජෙරමියා දිවැසිවරයා ඉශ්රායෙල් ජනතාව සමග ඇති කර ගත් අලුත් ගිවිසුමක් පිළිබඳ ව අනාවරණය වේ. ඒ මගින් මිනිසා පෞද්ගලික ව දෙවි පියාණන් සමග සබඳතාවකට පත්වීමත් එය නීති රීති නිසා නොව තම හදවතින් ම දෙවිඳුන් සමග ඇති වන ගිවිසුමක් බවත් සඳහන් කරයි.

දෙවියන් වහන්සේ විසින් ජෙරමියා දිවැසිවරයා වෙත පවරන ලද වගකීම් ඔහු නිසි පරිදි ඉටු කළේ ය. එනමුදු ජනතාව ඔහු ප්‍රතික්ෂේප කළෝ ය. පූජකවරු හා රජවරු ඔහු දේව අපහාස කරන්නෙකු ලෙස හඳුන්වා සමාජයෙන් කොන් කළෝ ය. ඉශ්රායෙල් ජනතාවට අනාගතයේ සිදුවන විපත් පිළිබඳ ඔහු හෙළිදරව් කළේ ය. විශේෂයෙන් දේව මාලිගාව හා ජෙරුසලම් නගරයේ විනාශය පිළිබඳ ව ජනතාව දැනුවත් කළේ ය. එහෙත් ඔහුට මෙම හෙළිදරව් කිරීම් වෙනුවෙන් බොහෝ දුක් පීඩාවන්ට මුහුණ දීමට සිදු විය. එක්තරා අවස්ථාවක ඔහු ළිඳකට දමා ජීවිතය නැති කිරීමට පවා ක්‍රියා කළ ආකාරය ශුද්ධ බයිබලය අපට පෙන්වා දී ඇත. (ජෙරමියා 38:1) එහෙත් අධෛර්යයට පත් නොවූ ජෙරමියා දිවැසිවරයා තම සේවයට උපරිම වශයෙන් කැප විය. මෙලෙස යහපත් සමාජ පරිසරයක් ගොඩනැගීමට කැපවීමෙන් ක්‍රියා කිරීමට ජෙරමියා දිවැසිවරයා අපට මඟ පෙන්වයි.

ජෙරමියා දිවැසිවරයා මෙන් යහපත් සමාජයක් ගොඩනැගීමට දායක වන අපට අනුගමනය කළ හැකි ක්‍රියාමාර්ග:

- ★ තමා ජීවත් වන සමාජය පිළිබඳ මනා අවබෝධයකින් ක්‍රියා කිරීම
- ★ එම සමාජයේ යහපත් හා අයහපත් ලක්ෂණ හඳුනා ගැනීම
- ★ එම අයහපත් ක්‍රියාවන්ට විරුද්ධ ව ප්‍රතිචාර දැක්වීම
- ★ එම අයහපත් ක්‍රියාවන් සමාජයෙන් බැහැර කිරීමට සහාය දැක්වීම
- ★ බාධක අභියෝග විඳ දරා ගැනීම හා ඒ තුළින් ධෛර්යයවත් වීම
- ★ දෙවියන් වහන්සේගේ හඬට අවනත ව දේව අභිමතයන් ඉටු කිරීම
- ★ දෙවියන් වහන්සේගේ අභිප්‍රායයන් මිහි'මත ඉටු කිරීමට දායක වීම.

**ක්‍රියාකාරකම**

1. ඉශ්‍රායෙල් සමාජය තුළ දිවැසිවරුන් ඉටු කළ සේවාවන් මොනවා ද?
2. ජෙරමියා දිවැසිවරයාගේ කැඳවීම තුළින් ඔබට ලැබෙන මඟ පෙන්වීම් මොනවා ද?
3. අද සමාජය තුළ ඔබ දකින අයහපත් ක්‍රියා 4ක් නම් කර ඒවා නැති කිරීමට ඔබ විසින් ගනු ලබන ක්‍රියාමාර්ග යෝජනා කරන්න.

- මෙම පොතෙහි අන්තර්ගත රූපසටහන් සියල්ල අන්තර්ජාලය ඇසුරෙනි.